# Koleksyon Jaliyaa

Yon koleksyon kont ak istwa moun nwa toupatou nan mond lan ekri.

Nou chwazi tradui bèl istwa sa yo nan lang manman n ak papa n, lang tout Ayisyèn ak Ayisyen konprann lan.

Edisyon 2 Kreyòl Yo
Jakmèl, Ayiti
2018

## Anpil Mèsi

Marlene Arboite (manmi nou)

Abdaly Lessage (zanmi nou)

*Colin's Hotel* nan vil Jakmèl
(ki pèmèt nou travay nan yon bèl espas)

******



# Entwodiksyon

## Libète ki soti anndan vant Rèv nou

Zermatt Scutt

*I.Travay Manzè Yvonne Vera yo*

Lè m mande tèt mwen kisa ki te atire m konsa nan travay Manzè Yvonne yo, repons lan kouri byen vit nan tèt mwen. Manzè a gen yon jan li pran yon pakèt mo, mo toutafè òdinè, epi li transfòme yo nan yon langaj rosiyòl ki pran chante pwezi nan zòrèy nou soti nan kòmansman liv li yo rive nan lafen. Men, an menm tan l ap kapte n ak langaj rosiyòl li a, l ap itilize pouvwa l kòm atis pou l chavire tèt anba anpil lide nou genyen nan tèt nou sou anpil koze nan lavi a, tankou sa n imajine kòm dezi pi pwofon ki chita nan fon kè yon fanm.

Mwen espesyalman apresye jan li bay vwa fanm yon plas santral nan dewoulman istwa l yo. Li pèmèt nou antre nan nannan imanite fanm li prezante yo pou nou wè yo ak tout entegrite yo kòm moun ki anvan tout bagay anvi epi swaf libète yo, yon libète ki soti anndan vant rèv yo. Li ekri sèt liv. Premye liv li ekri a gen tit, *Poukisa ou pa Fòme lòt Bèt ak Men w* (1992). Youn nan istwa nan liv la ki te pi kapte m gen tit, "Jou Lendepandans." Ladan l, manzè Yvonne prezante mannyè yon nèg te chwazi selebre lendependans Zimbabwe nan lane 1980: li te

chita devan televizyon l pou l gade selebrasyon an, bwason l te nan men l, epi li te gen yon fanm li te peye ki t ap tann pou satisfè l apre. Se fanm sila a k ap rakonte istwa a. Epi, vwa fanm lan pouse nou menm k ap li mande tèt nou: kisa lendepandans sa a vle di pou li menm? Kisa libète pèp la vle di pou li?

Lè nou pran suiv lide nan liv Manzè Yvonne pibliye apre premye travay sa a, nou ka di kesyon libète yon fanm, yon moun, yon kominote, te domine panse ak imajinasyon l anpil. Nou ka wè sa klè lè nou antre nan nannan liv li yo ki gen tit: 1) *Nehanda* (Baobab Books, 1993), 2) *San Non* (Farrar, Straus, & Giroux 1994), 3) *Papiyon an pran dife* (Farrar, Straus, & Giroux, 1998). Nan liv *Nehanda* a, manzè Yvonne envoke yon gwo zansèt nan imajinasyon kominote l, yon zansèt fanm. Se fanm sila a ki sèvi fanm saj pou ede pèp li akouche liberasyon l. Nan tèks la, manzè Yvonne pran men nou pou l mennen n eksplore kijan fanm sa a imajine liberasyon l ap ede pèp la akouche a.

Manzè Yvonne te fèt Zimbabwe, yon ti peyi sou kontinan Lafrik la ki peple ak moun ki pa twò diferan ak nou menm ann Ayiti. Nan tradisyon pèp Zimbabwe a, yo rakonte istwa yon fanm ki te rele *Nehanda.* Yo di li te pitit fi youn nan chèf ki t ap gouvène zòn nò peyi a nan lane 1400 yo. Yo rakonte yon pakèt istwa sou *Nehanda.* Youn nan yo esplike kijan apre lanmò l espri l te pran promosyon pou l vin yon *mhondoro.* Nan lang *Shona* ki pale nan

diferan pati peyi Zimbabwe a, yon *mhondoro* se yon gran espri zansèt, yon espri lyon, k ap veye sou pèp la pou pwoteje yo epi pou siveye sou teritwa ak eritaj yo fè pitit tè a kado. Kòm yon *mhondoro*, espri *Nehanda* a gen pouvwa chwazi epi posede nenpòt moun li vle pou l sèvi ak li pou l ede pèp la soti nan move sitiyasyon.

Selon tradisyon an, se yon fanm ki te rele *Charwe* espri *Nehanda* a te posede epi bay responsabilite deklannche premye rebelyon kont blan yo soti ane 1896 rive 1897. Blan sa yo te antre sou tè Afriken an tou dousman, labib alamen, epi anvan lontan, yo te vin wè tè sila a te twò bon pou yo kite nan men Afriken ki pa menm konnen vrè Bondye a se yon ti granmoun blanch ak bab li tou blan. Sa w te tande a, blan yo te pare yo ak bib la nan yon men epi zam yo nan lòt men an pou touye, pou pete fyèl, pou zonbifye tout Afriken ki te vle demanti yo lè yo te vin pran pòz tè a se eritaj yo menm li ye, eritaj granmoun bab blanch lan te kite pou yo paske yo se blan parèy li.

Kòm espri *Nehanda* a t ap gide l, yo te tou rele *Charwe, Nehanda.* Akoz enfliyans li te genyen sou zafè politik ak relijye pèp la, ansanm ak aktivite l nan denonse entansyon blan yo ki t ap anvayi teritwa pèp la, misyonè blan yo te klasifye l kòm gwo lougawou. Epi se konsa nan lane 1896 Nehanda ak anpe lòt moun ki te ranpli ak diferan lòt

espri zansèt yo tankou *Kaguvi* te met ansanm pou deklannche yon batay pou met blan yo deyò.

Manzè *Yvonne* te grandi ap tande istwa *Nehanda* kòm sila a ki te gide premye batay kont blan yo. Epi, li te menm gen chans wè yon foto ki te montre *Nehanda* ansanm ak *Kaguvi*, apre blan yo te met men sou yo. Blan yo te pann *Nehanda* ansanm ak *Kaguvi* nan ane 1898. Malgre rebelyon an pa t rive mete blan yo deyò, pèp Zimbabwe a te rete kwè *mhondoro* Nehanda te gen pou l tounen reprann batay la ankò. Selon sa yo rakonte, se *Nehanda* menm ki te deklare sa anvan yo te pann li, li te di zo l gen pou l leve pou l dechouke dominasyon blan yo. Sa te enfliyanse anpil moun entèprete evènman dezyèm batay ki te mennen nan lendepandans Zimbabwe a nan ane 1980 kòm reyalizasyon pwofesi sila a. Se sa k fè yo gen abitid rele premye rebelyon an "Premye *Chimurenga*" epi dezyèm rebelyon ki te bay lendepandans lan "Dezyèm *Chimurenga*". Kidonk, nan imajinasyon pèp Zimbabwe a, *Nehanda* se yon liberatè.

Nan liv *Nehanda* a, manzè Yvonne melanje imajinasyon pa l ak imajinasyon pèp li a, epi l kreye yon istwa ki mennen n antre nan nannan eksperyans ak refleksyon yon fanm espri yo chwazi non sèlman pou deklannche premye batay liberasyon kont blan yo, men tou pou defini kisa y ap defann nan batay liberasyon sila a. Nan vizyon Nehanda, libète kominote a pa sèlman yon kesyon reprann tè yo ak

bonnanj yo. Lè li konsevwa avni pèp la, reklamasyon tè a ak bonnanj yo se sèlman fondasyon an, pou kore lavi ak kwasans. Pou tout diferan gwoup moun nan kominote a. Fanm. Timoun. Gason. Anplis, *Nehanda* jije, "Se nan vant rèv yo menm lavi ak kwasans ap soti." (149). Kidonk, nou ka di liberasyon *Nehanda* imajine a se yon liberasyon k ap pèmèt diferan group moun nan mitan pèp la defini reyalite yo avèk sa ki nan djakout pwòp rèv yo.

Se libète sila a ki konsène manzè *Yvonne* nan tèks li yo: yon libète ki taye epi ki soti anndan vant rèv pwòp moun, pwòp kominote k ap reklame libète a.

Liv ki gen tit, *San Non* an, ilistre pwen sa a byen. Ladan l nou jwenn kominote Zimbabwe a k ap pouse toujou pou l akouche libète l. Se nan peryòd dezyèm *Chimurenga* a manzè *Yvonne* devlope istwa sila a. Yon lòt fwa ankò, li bay vwa fanm yon plas santral nan tèks la. Li envite nou nan lavi yon jenn fi ki rele *Mazvita*, k ap viv nan ane 1977, epi k ap pousuiv libète pa l nan mitan deblozay dezyèm *Chimurenga* a kote gèrye Afriken yo ap konbat pou dechouke blan yo. Men, konba sila a dewoule yon jan dwòl, yon jan ki chavire lavi moun k ap viv nan vilaj peyi a tèt anba. Non sèlman lame blan yo ap teworize yo pandan y ap chache met men sou gèrye yo, men tou moun yo mawonnen

nan yon kontradiksyon kote menm gèrye ki nan batay pou "libere" yo a ap teworize yo.

Nan liv la nou twouve n fasafas ak difikilte kesyon libète a prezante pou *Mazvita* nan reyalite l ap viv la. Nou kwaze *Mazvita* sou wout pou l ale nan vil *Arare* paske yo boule vilaj li epi yo fè kadejak sou li. Sila a ki komèt zak la sou li a fè sa pandan l ap rele l "Sè m". Sa endike se youn nan nèg k ap batay pou lendenpandans peyi a ki vyole *Mazvita.* Epi, akoz fason eksperyans kadejak la dewoule, *Mazvita* santi kòmsi tè a menm te konplisit nan zak la: "Mazvita te santi nèg la ki t ap respire byen eksite sou vant li. Li te rayi son respirasyon misye; li te rayi plis toujou anvi li te ka tande nan respirasyon sila a; men pi plis toujou, li te rayi tè a ki te soutni do l pandan nèg la t ap bouje san pasyans sou li, anndan l..." (37).

Apre eksperyans sila a, *Mazvita* kite bouk li a epi pandan l nan wout pou *Arare*, li tou fè kèk tan nan bouk *Mubaira*. Epi, se la li rankontre yon nèg, *Nyenyedzi*, ki ba l bon jan lanmou (imaj yo toulede k ap file zetwal nan liv la vrèman vrèman bèl). *Mazvita* mande *Nyenyedzi* pou l ale nan vil *Arare* avè l, men *Nyenyedzi* pa ka konprann dezi *Mazvita* pou li deplase ankò tandiske li menm li vle bati avèk li sou bitasyon l nan bouk *Mubaira* a.

Sa Nyenyedzi pa ka konprann lan, manzè Yvonne eseye esplike nou menm k ap li tèks la. Se libète l *Mazvita* ap pousuiv. Se egzakteman paske

*Mazvita* tande yo di libète deja rive nan vil *Arare* ki fè se la je l fikse, san l pa deside gade dèyè. Men, eksperyans *Mazvita* sou pwòp bitasyon l, epi sa li sibi anba men "yon frè" fè l santi libète l ap chache a pa sèlman gen pou l wè ak bitasyon oubyen ak lanmou *Nyenyedzi* ofri l la.

Men kijan manzè Yvonne pentire *Mazvita* nan tèks la: "Li te santi tout pouvwa l ak otorite l, tout kapasite l pou l enfliyanse epi chanje reyalite l, pou l elaji vizyon l, pou l kwape sa k soti pou limite pwogrè l" (40). Anplis, manzè Yvonne fè nou konprann: "Mazvita te gen yon dezi pwofon pou l grandi. Epi li te fè lavni, kwasans li ansanm ak dezi sa a li te santi a konfyans. Li te kwè nan posibilite li potko menm ankò eseye reyalize paske l te fè tèt li konfyans, li te fè pouvwa ki nan li a, pouvwa pou l adapte l epi pou l chanje konfyans" (64). Pasaj sa yo fè n konprann libète *Mazvita* imajine li pral eseye jwenn nan vil *Arare* a, se yon libète ki mawonnen ak kwasans li ansanm ak mwayen pou l kreye lòt reyalite, lòt verite pou tèt li.

Kidonk, istwa *Mazvita* a fonksyone yon fason ki pèmèt manzè Yvonne konekte vizyon *Nehanda* te genyen pou lavni pèp la avèk lavi pèsonèl yon jenn fanm nan kominote Zimbabwe a nan ane 1977. Epi li fè sa nan yon fason ki pèmèt li kwape mit yo konstwi alantou dezi yon fanm an menm tan l ap prezante yon defi pou jan nou imajine yon sosyete ki lib epi endepandan.

Defi li prezante a baze sou vizyon *Nehanda* a pou lavni pèp Zimbabwe a. Nou ka eksprime defi sila a nan fòm yon kesyon: Kijan pou yon sosyete akouche yon libète ak yon endepandans ki kreye ase espas pou moun tankou *Mazvita* kapab pouse pwòp tèt yo soti anndan vant rèv yo, byen banda?

*II. Tradiksyon liv Nehanda sila a*

Ti rale sa a nou sot fè sou travay manzè Yvonne yo kapab pèmèt nou konprann motivasyon m pou m prezante tradiksyon liv *Nehanda* a nan lang kreyòl la. M panse travay li yo se yon kado pou limanite epi mwen te vle mete l nan lang tout Aysyèn ak Ayisyen pale a. Anplis, m vle ban nou yon ti istwa byen kout sou jan m te vin kwaze travay manzè Yvonne yo. Se pandan ete 2012 mwen te gen opòtnite fè konesans ak travay li yo. Pandan moman sa a (epi jouk kounye a) anpil lide, anpil kesyon t ap brase nan tèt mwen sou istwa nou menm pitit tè d'Ayiti, sou plas fanm nan istwa peyi nou an, sou kilti nou, sou evolisyon lang kreyòl nou tout pale a, sou koneksyon nou ak Lafrik.

An menm tan mwen te swaf konnen plis sou fanm nan istwa peyi nou, mwen te anvi aprann plis sou fanm Afrikèn k ap viv sou kantinan an. Pandan ete 2012 la, mwen te deside familiarize m plis avèk travay literè fanm Afrikèn yo kòm youn nan fason pou m eseye pwoche kesyon ki t ap prezante devan m yo paske yo itilize plim yo pou pèmèt nou antre nan lavi fanm nan kominote yo liv istwa yo gen tandans bliye oubyen majinalize. Kidonk, mwen te

gen chans li travay *Doreen Baingana*, *Tsitsi Dangrembga*, *Amata Ata Aidoo*, *Buchi Emechata*, *Mariama Bâ* ak anpil lòt ki se gwo atis nan rakonte istwa epi ki itilize plim yo pou yo eksprime eksperyans ak vizyon fanm nan diferan kominote sou kontinan Lafrik la.

M swete tradiksyon sa a va motive plis enterè nan bèl travay literè Afrikèn ak Afriken yo ap pwodui sou kontinan an, epi m swete na chache mete sa ki pi kapte nou yo nan lang kreyòl la.

Mwen dedye liv sa a bay Kupukile Mlambo, pou lamitye ak enspirasyon li ban mwen pandan plizyè rekòt kafe. Moso mèsi pou m ta di w twò lou pou bouch mwen ta pote, epi mwen pa fouti ka eksprime gratitid mwen jan m ta dwe.

Yvonne Vera
Avril 1993

# 1

Foumi pran bwote chay lanmò kite dèyè pou yo pote yo nan twou, men fanm lan pa menm sezi wè sa. Doulè makiye pla men l; tou etone, li pran gade men li. Yon vèvè rivyè ak pyebwa kouvri pla men l: pyebwa yo san lavi epi rivyè yo seche. Li santi yon doulè k ap brile l toupatou. Doulè a wouj tankou tizon dife, men li swa tankou dlo. Doulè a monte desann nan tout kò l, epi kounye a li pa menm ka jwenn kote doulè a ye.

Kanta pou pye l, se kòmsi zèb yo abandone tè a epi se nan pye l menm yo pran donnen. Anpe zèb ki gen grif k ap grenpe tè a avèk yon fòs bosal. Nan lespri l li santi tout zo nan bra l yo ap fonn. Epi latè pran bouje. Li santi kò l tounen dlo k ap devide. Vèmin ap fè laviwonn anba bra l. Li gade anlè avèk etonman, epi nan menm moman an kò l transfòme: dlo tounen wòch. Je l yo byen lou ak nyaj, nyaj yo mawonnen ak fènwa. Dlo ranpli je l kòmsi lapli t ap tonbe. Yon move tan deklannche epi tè a pran tranble anba pye l san pitye. Van an pran yon rivyè fèy tou kraze bwote ale nan lakou kote syèl la ak tè a pran randevou. Kè l sote lè l santi yon lòt pati nan li menm ki prale, k ap degoute soti nan kò l sou fòm yon dlo jòn.

*Nehanda* pote bwat lapawòl li yo nan yon djakout ki mare nan senti l. Menm bra li abiye ak lapawòl. Lapawòl ak zo. Dlo jòn vin wouj. Li suiv chimen wouj la k al fè yon vèvè byen lwen, nan

peyi kote rèv abite. Li vwayaje nan peyi byen lwen sila a, epi se la kò l vin tounen lafimen.

Dousè koulè wouj la mennen l pi pre lanmò l. Li leve bra l anwo tèt li kòmsi l ap eseye soutni yon do kay k ap tonbe. Li voye bra l nan direksyon syèl la tankou yon moun ki boulvèse. Li ri. Po kò l pran dechire pi plis, epi kounye a li konnen pa gen ranje ankò pou li; yo fin dechèpiye l. Pa gen chape poul anba men lanmò wouj sa a; bonnanj li vin twò sanble ak figi lanmò.

## 2

Lè l te piti, lè l te fèk kòmanse mache, yon van te manke bwote l ale. Manman an te wè epi li te tande yon toubiyon pousyè ki t ap kouri vin nan direksyon yo tankou yon aparisyon. Van an t ap sekwe tèt li epi jip li te men lajè pandan l t ap vire tounen nan yon dans deraye. Li t ap fè toubiyon alawonnbadè avèk tout konesans dega li t ap kite sou wout li. Li te ranpli ak yon enèji tou cho, tou limen, ki te fè l sanble yon bagay vrèman dwòl, yon bagay k ap fè moun pè gran lajounen. Men tou, li te tankou yon bagay ki fèk kreye, tankou yon bebe ki fèk fèt. Kidonk, se te avèk tout yon inosans li t ap bougonnen avèk yon kòlè anraje.

Epi, dèske van sila a te fèt tou angran, tou awogan, li te deside chavire fason nou òganize lavi ak lanmò tèt anba. Li te pran kouri monte, kouri desann, nan direksyon syèl la, nan direksyon tè a, adwat, agoch, devan, deyè. Li t ap mache nan direksyon tan an ki t ap dewoule, epi an menm tan li t ap goumen ak tan an, kòmsi li te vle anglouti tout tan an anndan vant li. Èske bagay sila a ki t ap vanse sou wout yo a t ap rete jan l ye a jouk li rive kote yo kanpe a? Èske bagay sila a pa gen pouvwa rete kanpe djanm menm si lanmò ta kwape l?

Toubiyon an t ap vale teren pandan li t ap derasinen tè a tankou yon saf. Manman an te panike lè l te wè fòs bagay sa a ki t ap pwoche pi pre, pi pre. Li te pete yon sèl rèl, epi pousyè te plen bouch

li pandan li te pran kouri pou l atrap ti pitit li a. Li te pwoteje l anba bra l epi li te kouri antre anba ajoupa a.

Van tèt chaje sila a te pase epi Manman an te ret kanpe tankou yon estati pentire ak pousyè.

Pandan van an t ap pwoche a, ti pitit la li menm te pèdi nan gade mouvman l k ap vin nan direksyon yo a. Yon vwa te leve soti nan tè a. Ti pitit la te wè lavi ak lanmò, ansanm ak prezans zansèt yo. Van an te ranpli ak solèy la. Ti pitit la te tande van an itilize chante l pou l rele l, men se nan fon zantray ti pitit la menm chante a te soti: mistè yo te la, se yo ki te jere pasay li lè l te fèt.

# 3

Granmoun di kalbas gen memwa bagay ki gen pou vini, epitou yo di bèlte yon kalbas se pa bagay ki la jodi ki ale demen. Tout bon vre, bliye pa fasil pou sila yo k ap vwayaje sou wout tan ki gen pou l vini an ansanm ak sou wout tan ki pase deja a.

Sant fò kaka bèf tou fre a te toupatou nan ajoupa a; yo te simaye l nan tout kwen atè a.

Sila yo ki vwayaje deja te vin pote yon kado pou vivan yo, yo te vin fòme ak pla men yo bouch ki p ap pè pale, yo te vin kreye yon chimen san danje pou sila a ki potko fèt la.

Twa fanm te fè yon wonn ranpli pouvwa anndan ajoupa a bò kote yon dife vivan ki t ap voye flanm ble ak jòn nan tout kwen yo. Te gen yon kalbas plen ak remèd ki te kouvri ak fèy *mopani,* li t ap tann akouchman an tou pre nat kote fanm ansent lan t ap respire byen fò. Yo te deja kouvri tout kò kalbas la avèk yon sann gri. Anplis, yon pakèt kolye wouj ak nwa te ansèkle tout kò kalbas la. Nan bouch kalbas la, nan mitan fèy *mopani* yo, ou te ka wè manch yon kiyè anbwa, epi tanzantan youn nan fanm yo te leve pou brase sa ki anndan kalbas la. Se te avèk anpil prekosyon yo te fè sa.

Nan wonn yo te fè a, fanm yo te afime fòs vanyan yo nan mannyè yo te chita byen trankil ansanm ak nan fason yo te senpleman ap tann. Pou yo menm, prezans yo anndan ajoupa a te tankou yon kado. Opòtinite sa a pa t yon moman pou yo ni fè

echèk ni gen siksè. Se te yon okazyon oubyen pou gen kè kontan oubyen pou gen kriye. Yo te konnen akouchman pitit la yo t ap tann lan pa t sou kontwòl yo. Yo te la pou akonpaye manman an ansanm ak pitit la paske yo toulede t ap travèse yon diferan kalfou. Pèsonn pa dwe vwayaje poukont li.

Kò premye fanm lan te djanm. Bra li te long, yo te kouvri avèk anpe braslè byen pwès ki te fèt ak bwa ansanm ak kòn elefan, epi braslè yo te dekore ak imaj. Li te gen anpe zanno byen long ki tonbe sou zepòl li tou, yo te fèt avèk kòn elefan epi yo te gen menm fòm ak kòn yo. Si te gen plis limyè nan ajoupa a, ou t ap kapab wè yon pakèt ti mak tou won sou fontenn li; mak sa yo te distenge l nan mitan fanm vilaj la. Se maryaj ki te konekte l ak vilaj la, sa fè twa rekòt kafe depi selebrasyon maryaj la.

Bò kote l, yon lòt fanm te chita avèk pye l lonje byen fèm devan l, epi bra l menm te kwaze devan ti tete l kòmsi pou pwoteje yo. Li menm li te gen abitid chante lè l ap bwote dlo sot nan rivyè a ale nan ajoupa l la, li te pote dlo a nan yon veso byen laj epi byen won sou tèt li. Nou te ka di afè tann tout lajounen an anndan ajoupa a te pi difisil pou li pase lòt yo paske li pa t panse li natirèl ditou pou l ret chita.

Yon twazyèm fanm te akoupi bò kote dife a, li t ap brase yon ti labouyi nan yon chodyè ajil tou nwa. Kòm yon komèsant ki pa t ret chita, li te konnen kote tout pi bon mache yo ye, epitou li te abitye ak diferan koutim moun nan lòt vilaj byen

lwen yo. Nenpòt ti bagay te fè l ri, epi lè konsa ou te ka wè yon gwo baryè nan bouch li kote l te manke plizyè dan. Dèske l te yon vèv, li te gen yon bann ajoupa ki te òganize an wonn sou bitasyon l lan ansanm avèk tè pou l fè jaden. Lè l pa t ap brase labouyi a, li te chita sou yon ti bankèt byen ba yo te pote met nan ajoupa a depi davans. Janm li te ret ouvè byen laj epi pan rad li te tonbe atè a nan mitan de pye l yo. Sa pa t gade l si moun te panse li chita sou bankèt la tankou yon gason.

Te gen yon pòt anbwa byen laj ki te bouche antre ajoupa a; yon wòch byen laj byen plat te bay pòt la sipò pa anndan. Se te sou wòch la fanm saj la, Vatete, te chita. Se li ki te pi enpòtan pami vivan yo nan chanm lan. Li te gade yon silans konplè menm jan ak lonbray li ki te kanpe sou mi dèyè do l la.

Cheve nwa ak gri l yo te fè yon bèl bouke ki kouvri tout tèt li. Je l te gen pouvwa pou l pèse, pou l penetre sa l ap gade a. Epi, li t ap travèse tout kwen chanm lan byen rapid ak je l, malgre laj te fin fennen ti po fen alantou je l yo. Fontenn li te pote mak vyeyès li, yon pil pli te kouvri fontenn li, epitou yon pakèt ti sak chaje ak memwa te pandye anba je l. Pli nan fontenn li yo tou te ranpli ak sekrè. Gen anpe sekrè se nan po ki pliye alantou jenou l yo ak nan cheviy li yo ansanm ak nan koud li yo li te sere yo. Men, malgre vyeyès te antre sou li fò, se pa ti fòs li te gen nan bra l.

Tout kominote a te respekte Vatete. Lè l pa t rive akouche yon timoun sennesof, tout moun te konprann: se lespri yo ki te entèvni pou sa pa t fèt.

Paske kèlkeswa pouvwa ak anbisyon yon vivan te ka genyen, se sila yo ki vwayaje deja ki anchay. Se yo menm ki detèmine kiyès k ap fèt, kiyès ki p ap fèt.

Fanm yo te la pou bay pitit la yon bèl byenvini. Chak grenn nan yo te deja rankontre pitit la nan rèv, malgre yo pa t menm ka sonje sa. Pitit la te vizite yo nan rèv, se konsa li te chwazi yo pou yo vin resevwa l. Si pitit la pa t vle yo, li t ap kenbe yo lwen akouchman an. Fanm yo te bay prezans yo san regrè epi se konsa yo te mawonnen tèt yo ansanm ak lavni pitit sa a yo potko menm wè a; pa t gen kase kòd sila a ki te mawonnen yo a. Nan lavni, y ap rekonèt pitit sa a pa mwayen don ak bon konprann lespri yo fè l kado ansanm ak nan jan l diferan: je l gen pou l wè byen lwen. Je l gen pou l ranpli jis li prèske chavire ak vizyon, vizyon lespwa ak dezespwa.

Anndan ajoupa a te plen lafimen epi te gen yon limyè jòn ki t ap briye. Jenn fanm lan ki t ap akouche a te kouche nan kwen mi yo ki te fèt ak labou; li te kouche tou pre ti etajè kote yo te mete bagay pou fè manje a. Te gen yon pakèt chodyè tou won ki te lote youn sou lòt, epi wotè yo te vanse rive nan plafon ajoupa a. Wotè chodyè yo ansanm ak fason youn te antre nan lòt te kreye yon imaj byen gran ki te ranpli imajinasyon jenn fanm lan epi ki te fè l pran kontanple mèvèy egzistans li.

Li te kouche sou yon nat laj ki te fèt ak zèb, epi te gen yon ti bankèt byen byen ba ki te soutni tèt li. Li te toutouni jan manman l te fè l. Te gen yon

chalè pandan nuit lan. Pye l te lonje sou yon po kabrit tou nwa ki te genyen pou sèvi kòm twal pou yo pote pitit la. Limyè a te klere figi l, epi figi l te chaje ak fatig. Anplis, ou te ka wè yon ti larivyè swe ki t ap koule soti nan fontenn li. Malgre se te premye pitit li, li te jwenn fòs nan prezans fanm yo.

"Se vrèman de jou w te fè ap mache anvan w rive nan estasyon mache a?" Sila yo ki t ap tann repons lan te mande pandan yo t ap bat atè a ki te kouvri ak kaka bèf ak pla men yo. Avèk yon sèl bouch, de premye fanm yo t ap kesyone komèsant lan, epi yo te rapwoche pi pre youn lòt, zèpol youn te touche lòt.

"Kidonk, mwen te di li te pran de jou pou n rive. Sa pa vle di nou te mache toulede jou yo."

"A machè, fè n konprann ou klè. Ase konfonn nou ak lapawòl ki tankou yon fwi byen mi men ki rete byen kouvri epi byen lwen sout tèt yon pye bwa."

"Ebyen, jan m di nou an, li te pran de jou pou n rive, men m pa konnen konbyen tan nou te fè ap mache. Nou te fè yon bon tan ap mache, men tou nou te pran tan pou n repoze. Ou menm, di m konbyen tan sa ye?" Se konsa komèsant lan te reponn avèk yon gwo souri, li t ap yon ti jan pase medam yo nan betiz paske l konnen de zanmi l yo pa t gen abitid vwayaje twò lwen vilaj la.

"Gade l atò! Mwen sispèk ou bliye di nou ou te pèdi pandan yon pati nan tan an! Ou konnen tan se pa bagay yon moun ka ratrape apre l fin fè tout yon jounen pèdi. Men antouka, tankou granmoun

di: se mèt rèv la ki konnen ki mèvèy ki te nan rèv la."

"Di m. Èske n janm konnen yon vwayajè ki fè wout li san l pa pèdi menm yon fwa? Si w pa fè wout la deja, kòman w ta fè pa pèdi kèk fwa? Ou kapab wè menm yon bèt ki pi ra nan bèt sovaj yo, ka siprann tèt li ap mache sou bitasyon yon moun anvan solèy la al jwenn manman l. Èske bèt sa a se moun l ap chache pou l bay lodyans oubyen se pèdi l pèdi?" Se kalite repons sa a komèsant lan te ba yo pou l te defann tèt li.

"Petèt nou ka di li te pran w yon demi jounen pou w rive. Nan rèv, espas ki separe yon evènman ak yon lòt makiye ak fènwa. Se sèlman sila yo ki vwayaje deja ki ka di nou kijan pou n navige espas sa yo. Ou pa ka mande kisa ki fè po aganman an chanje. Gen anpe mistè nou pa ta dwe chache konprann."

"Konbyen tan li te pran pou w retounen? Èske vwayaj ale a te menm ak vwayaj tounen an? Èske w te pèdi lè w t ap tounen menm jan w te pèdi lè w t aprale a?" Se premye fanm lan ki te poze kesyon sa yo. Li t ap pale ak anpil emosyon pandan li t ap bat men l, epi ou te ka wè zanno l yo menm nan fènwa a.

"Sèlman krab konnen direksyon chimen l, si l ap vanse devan, si l ap fè dèyè."

"Èske se yon sèl nuit ou te fè rèv sila a oubyen plizyè nuit?' '...Ann fè yon kanpe nan lonbray la pou yon ti moman...' '...Ann manje sa n te prepare yo....' '...Gade! Men yon koulèv sou wout

la... Ann touye l, si se pa sa malè ap rankontre n sou wout...' '....Pa pale devan ti mòn sa a, si w pale w ap rale malè dèyè nou...' 'Si w pale pandan w ap travèse rivyè sa a, ou p ap ka pale ankò...' Gen ti detant, sipriz, pwomès, lanmò, ansanm ak diferan moman kote n antre nan konvèsasyon; tout bagay sa yo fè n mande kijan nou ka rive rakonte istwa a jouk nou rive nan fen l, oubyen jouk vwayaj la fini."

Dife a te grandi, labouyi a menm te pran bouyi ak yon kòlè jouk anpe te rive chavire nan flanm dife a. "Ebyen, nou te ale, epi n te tounen. Ou vle konnen sa n te wè?"

Nan menm moman sa a, medam yo te fè yon kanpe sou konvèsasyon an lè yo te tande yon son doulè tou ba. Fanm saj la pa t janm sispann fikse tout atansyon l sou nat la kote manman an te kouche a. Li te pran kèk tan pou l chache yon ti boutèy ki te mare nan yon twal nan pòch jip li, epi lè l te jwenn li li te simaye anpe poud mawon atè a. Li te pran rele lespri k ap pwoteje bebe a ki poko fèt. "Pa kite nou," li te priye. "Nou se pitit ou." Pandan li t ap priye, li t ap bat men li byen vit. Fanm yo tout ansanm te pran chante yon chan donè pou aklame zansèt nan fanmi manman an, yo te rele non zansèt yo pandan yo t ap aklame yo.

Se pou tout yon jounen fanm yo te refize wè solèy la. Okòmansman, anndan ajoupa a te yon ti jan gri, men l te vin chanje konplètman nwa. Lè lalin lan te vin soti, reyon limyè l yo te penetre nan tout chanm lan. Yo te briye anpil chak fwa dife a te kòmanse mouri. Fanm yo te chwazi mete tèt yo apa

anndan ajoupa a, yo te kite tan an ak tout aktivite kotidyèn deyò. Yo te deside antre ansanm nan yon wonn yo menm yo kreye ki pa t ap pèmèt okenn move lonbray, move espri antre. Epi, yo te poze lespri yo pou yo tann pandan yo t ap soutni youn lòt ak konvèsasyon, ak chante. Manman an te vire je l soti sou dife a epi li te gade anlè ajoupa a, men li pa t ka wè lespri zansèt yo ki te la pou ranpli devwa yo anvè desandan yo, pou trase lavni fanmi an.

Fanm saj la te sèlman wè tabak li, ak manman an. Kèk fwa li te transpòte tèt li ale nan *dare* a, kote tout vilaj la konn rasanble alantou yon gwo dife. Anpil fwa granmoun vilaj la konn envite l vin pale pou l bay lide l sou koze vilaj la, espesyalman lè yo gen rapò ak fanm. *Dare* a se yon gwo teren nan mitan vilaj la. Sila yo ki resevwa envitasyon vini nan *dare* a konnen pouvwa lapawòl. Fanm saj la te pami sila yo ki t ap kiltive lasajès, pou ede jere lavni vilaj la. Mi ajoupa a te tou nwa akoz dife a ki te limen toutan anndan an. Lè lafimen te antre nan je fanm saj la, li te fwote yo byen fò ak men l, men sa pa t itil anyen. Se nan je l menm fènwa ki te anndan ajoupa a te ye paske chante yo te fè lespri yo retounen nan mitan yo.

"Di nou non. Di nou mèvèy ou te wè nan fen vwayaj ou a." Toulede fanm yo te pale ansanm apre yon long silans.

"Mwen pa t di te gen mèvèy, men te gen bagay ki te fè n sezi." Li te pwoche ti bankèt la pi pre dife a. Kòk la te koupe silans lan avèk yon long kokoriko ki te mawonnen ak nuit lan. Yon lòt te

reponn ak yon pi gwo rèl kokoriko, epi la menm se tout yon okès kokoriko ki te deklannche pou rapwoche nuit lan pi pre jounen an.

"O, O. Sa sa vle di? Ou te sezi san w pa t menm wè okenn mèvèy? Se konfonn w ap eseye konfonn nou ak bouch ou?" Sa yo ki t ap koute yo te mande.

"Mwen sèlman ap eseye di n istwa a. Se vre nou te sezi wè sa n te wè yo. Nou te panse se je nou ki pa t wè byen. Tanpri, ede m sonje, se pa t ansyen chèf vilaj la ki te di: se bonte nou k ap fouye twou lanmò nou?"

"Ret tann, se senbòl lanmò ki te kwaze w sou chimen an? Se sa w te wè a? Di n non, èske gen yon bagay ki te kwaze w sou wout la?" Nan menm moman an, toulede fanm yo te pwoche pi pre sila a ki t ap rakonte istwa a. Kounye a se kòtakòt yo te chita.

"Si l te senpman kwaze nou nan chimen epi li te kontinye wout pa l, nou pa t ap bay sa valè epi apre sa nou t ap sèlman pirifye kò nou nan rivyè a. Men, se pa t sa ditou ki te pase. Nou te wè siy lan, epi li te pran desizyon pou l vin viv nan mitan nou."

"Èske vrèman se te yon siy? Egzakteman kisa w te wè a? Ou pa wè kè nou sou biskèt. Ale non, di nou kisa w te wè a?" Toulede fanm yo te kenbe sila a ki t ap rakonte istwa a nan zepòl epi yo te pran sekwe l avèk enpasyans, kòmsi se reveye yo t ap eseye reveye l. Vwa yo te montre jan yo te twouble.

"Siy lan te gen fòm yon moun. Yon moun etranje, men kanmenm se te yon moun."

"Kisa? Siy lan se te yon moun? An verite, istwa sa a mande pou yo rakonte l ankò. Depi kilè moun...avèk de janm...te tounen siy? Di nou ankò, èske vrèman siy lan se te yon moun?" Toulede fanm yo te voye men yo anlè ak sezisman, kòmkidire siy tout bon ki sot nan syèl la ta sipoze gen fòm zwazo oubyen yon lòt bagay kèlkonk.

"Jan m di n lan. Yon etranje, men kanmenm yon moun tankou nenpòt lòt moun nou te ka rekonèt," li te repete.

"Èske etranje a te mache sou de pye? Paske m pa konprann kòman yon etranje ka yon siy? Èske l te mache sou de pye oubyen kat? Èske l te bay fas li devan oubyen l t ap mache devan dèyè?"

"Nou gen lè pa tande sa m di n lan? Etranje a te deside rete. Nou vin dekouvri entansyon etranje a se pou l viv nan mitan nou. Kidonk, etranje a se yon siy pou sa ki pral pase nan lavni nou. Sa sa vle di pou yon etranje, ki gen koutim nou pa menm konnen, vin viv nan mitan nou? Èske n tande m, se pa vizite non m di, men viv?"

"Ebyen sa se yon siy vrèman."

Sila a ki t ap rakonte istwa a te chita ak tèt li nan de pla men l. "Etranje a te pran desizyon rete pami nou. Kanta pou prèv, mòn lan te plen prèv pou konfime etranje a te vin pou rete nan mitan nou yon bon tan. Li te bati yon kay. Moun pa tankou zwazo, yo pa bati nich yo nan pyebwa pou yon sezon epi lòt sezon pou yo abandone l. Moun bati kay pou

pitit yo kapab grandi sou menm tè yo menm y ap viv la. Etranje a te lonje men l pran yon pakèt nan bèf nou yo. Kareman, li te derasinen nou soti sou tè nou yo ki produi byen epi l te voye nou al fè bitasyon n sou tè sèch. Anpil moun te mouri anba men etranje a. Lè n te wè l ap vini, nou te ba l lò, epi li menm li te ban n sa l te pote soti nan peyi l. Sa n te wè sou mòn sa a te kite n bouch be, epi nou te ale an silans."

Dife a te mouri. Fènwa te anvayi. Yon silans tou kout te libere yo.

"Ou di kote a se te sou yon mòn? Ki rezon etranje a te ka genyen pou l al bati sou tèt mòn lan olye anba l? Yon vizitè ki vwayaje nan yon diferan peyi dwe gen kont sajès pou l pa chwazi kote ki pi wo nan peyi a pou l bati kay li. San dout, etranje sa yo pa t konnen koutim nou."

Rèv sila a pa t mache ak entèpretasyon l nan pla men l. Petèt se pou yo ta prezante rèv la bay *dare* a, men yo pa t vle bay rèv la plis enpòtans pase sa l te merite epi konsa pou l te vin gen plis pouvwa. "Granmoun vilaj la di sa w reve se senpman sa w reve, pinga w reveye l. Petèt rèv la vle di n ap pwospere nan tan k ap vini yo. Se bonte nou k ap fouye twou lanmò nou."

Yo te tande yon bri tankou pale devan pòt ajoupa a. Lespri yo te la. Prezans envizib yo t ap pase sou akouchman an epi yo te depoze kado pou lavni an sou tèt ti bebe a. Ti bebe a te antre an silans nan fènwa ak chalè ajoupa a. Apre l te fin fèt, li pa t kriye pou tout yon jounen. Manman an te enkyete

pou ti bebe bouch be sa a li te met nan mond lan. Li te pran mande tèt li èske ti pitit fi sa a t ap gen pouvwa pou l afime prezans li sou latè. Ki kote manman an t ap ka ale chache kado lapawòl pou l bay pitit li a si vrèman pitit fi l la te pèdi kado sila a sou chimen danjere li te travèse pandan l t ap sot nan vant li? Fanm saj la pa t neglije okenn nan seremoni tradisyon an te mande nan moman akouchman an; pitit la te travèse soti nan yon lonbray tonbe nan yon lòt, li te soti nan yon fènwa tonbe nan yon lòt. Èske petèt fanm saj la te fè yon erè san l pa konnen? Se jis apre bebe a te vin kriye, epi fanm yo te pran chante pou yo fè l dòmi ankò, yo te vle transmèt yon silans nan lespri l. Men, li te reziste volonte yo avèk ti vwa l ki t ap chache lapawòl, epi li te kriye tout jounen an ak tout nuit lan jiskaske manman an te vin dòmi.

Sou direksyon lespri yo, fanm yo te antere lonbrik li ti moso pa ti moso toupatou sou bitasyon an; yo te simaye moso yo kòmsi se beni yo t ap beni tè a. Yo te pran aksyon sa yo san yo pa t menm vrèman konprann, san yo pa t menm gen okenn soupson sou sa lavni t ap pote. Lonbrik pitit la yo te antere anndan tè a te mawonnen l avèk sa k gen pou vin nan lavni nan yon pakèt fason pèsonn pa t ap ka defèt. Fanm saj la te kenbe kalbas la ki te ranpli ak remèd santi byen fò a nan kou, epi li te suiv sa tradisyon akouchman an te mande pou l fè; pandan li t ap pousuiv travay li, li t ap estène yon jan vyolan. Manman an te leve sot sou nat la pou l al

simen lèt tete l sou fontenn bebe a ansanm ak sou tout kò l.

Jan tradisyon an te mande, pandan twa jou ak twa nuit, manman an ak pitit la te rete sere ansanm nan fènwa ajoupa a avèk fanm saj la. Se sèlman dife ki t ap boule a ki te pataje moman yo ansanm.

Finalman, fanm saj la te soti deyò, men li pa t kase wonn li te kreye ak tan an: li te refize bay lanmen ak nenpòt moun li te rankontre. Li te ale nan forè a epi l te derasinen ti branch bwa ak pla men l pou l te pote nan ajoupa a pou l ajoute sou dife a. Lafimen pwès ki te sot nan dife a te fè manman an estène, men tou li te fè kò l rejwenn fòs li. Richès lafimen an te gaye sant fò kaka bèf la ki te reyini fanm yo ansanm pandan yo t ap tann lan.

Lè manman an te resi soti deyò ajoupa a, fanm saj la te gen yon bale ki te fèt ak zèb sèch nan men l, epi li te pran bale atè a devan manman an avèk men dwat li pandan men goch la t ap touche atè a. Epi, li te pran rele byen fò pou l renmèsye mistè yo ki te veye sou yo tout. Lè l te fin tranpe bale a nan yon kalbas li te kenbe ak dwèt li, li te soulve yon pakèt pousyè ak bale a. Bale a te anbrase tè a ak anpe akolad rapid ki te eksprime yon moman selebrasyon.

Anvan l te bay papa a pitit la pou l t al fè seremoni pou chwazi non bebe a, Manman an te leve pitit la anlè bay solèy la.

# 4

Li pouse yon rèl ki rive jis anlè pyebwa yo. Nan menm moman an, zwazo yo pran bat zèl yo epi yo vole ansanm ale sou ti touf bwa yo. Yo tout ateri sou yon branch sèch epi yo ret la, y ap tann. Kanta pou li menm, l ap kouri, epitou l ap chante. Pye l pran bat pousyè a jiskake tout pye l vin poudre byen poudre. Lonbray li disparèt, pandan li menm li pran vire won tankou yon toupi. Li wè solèy la k ap vale lonbray li. Li leve kalbas vid la met sou tèt li. Kalbas la fè kolizyon ak van an epi sa fè yon bri dwòl ki benyen manmzèl ak laperèz. Epi, van an menm lanse yon nyaj pousyè sou chimen l.

Finalman, li kanpe byen trankil akote wout la, li leve figi l gade syèl la ki tou ble, epi se konsa je l vin plen dlo. Kè l menm soti pou l leve vole kite plas li. Tout vire won li te sot fè yo rann li gen yon tèt vire kounye a. Se kòmsi l santi tè a k ap soutni l leve anlè pou l al salye nyaj yo. Epi, li pran ri: li ri syèl la, dlo k ap koule nan je l yo, ansanm ak tè a k ap bouje anba pye l. Apresa, tout bagay vin trankil. Epi, li santi pye l yo lejè tankou plim zwazo lè l leve yo pou l kontinye chimen an, pou yo mennen l sou wout libète l. Li kenbe kalbas dlo a anba bra l, li santi l ki chita byen solid, byen won epi byen swa bò kòt li. Dwèt li menm koube pou kenbe tèt kalbas la anplas.

Pa gen okenn lòt moun sou wout rivyè a. Li pa renmen rankontre etranje. Woy! Li pran sonje

istwa Vatete te rakonte l la. Yon bann etranje te volè yon timoun epi yo te foure l nan yon gwo sak ki fèt ak po kabrit, "...yo te mare pye l avèk fil bwa epi yo te boure bouch li ak fèy. Apresa, yo te mache pandan konbyen jou pou y ale nan yon peyi byen lwen. Ti fi a te tande yo k ap pale chak fwa yo te chita pou yo repoze, men li pa t ka konprann lang yo t ap pale a. Ti fi a te chante yon chante manman l te montre l ki te fè nèg yo dòmi. Epi, li te pran mòde po sak la jouk li te libere tèt li..."

*Nehanda* ka tande bri rivyè a k ap kouri desann. Li konnen se kote son an pi kal la rivyè a pi fon epi pi trèt. Anplis, son dlo a k ap gwonde byen rapid fè l sonje se la dlo a ap kilbite sou wòch yo. Li konprann tou lè l tande dlo a bay yon son asoudi se la dlo a ap sikile nan mitan gwo wòch ki sènen l soti yon bò ale nan lòt bò a, epi se la moun travèse rivyè a. Lè l kòmanse rive vrèman pre rivyè a, diferan son yo vin mawonnen ansanm epi li vin difisil pou l distenge divès pati nan rivyè a. Rivyè a parèt prèske pezib. *Nehanda* met ajenou bò rivyè a ak anpil prekosyon pou l ranpli kalbas la. Pou kòmanse, li pouse ti pay ki sou dlo a, epi li pran yon ti dlo pou l rense anndan vèso a. Apresa, li foure bouda kalbas la nan dlo a epi li pran vire l jouk tout pay yo gaye ale. Lè dlo a vin klè, li pouse kalbas la antre nèt nan dlo a epi li rale l soti plen dlo. Li santi dlo a tou frèt k ap kouri sou men l.

Silans ki kouvri forè a vrèman ka fè nenpòt moun pè. Imaj pyebwa yo reflete nan dlo a, men dlo a fè yo parèt pi kout. Forè a tèlman trankil, *Nehanda*

repliye pye l epi li foure yo anndan sab mouye arebò rivyè a. Toudenkou, je l pran koule dlo san rete. Li ta byen renmen bliye istwa Vatete te rakonte l la.

Yon gwo lonbray nwa pase tou dousman anwo tèt li, li tranble epi l seche dlo nan je l. Solèy la kache dèyè yon nyaj ki parèt byen move, konsa li kenbe zanmitay li ak syèl la. Men, sa rann *Nehanda* vin pi pè toujou. Kèk fwa syèl la pa byen boule avè l ditou. Li fè l pè avèk divès lonbray li voye atè a. *Nehanda* pran fè bak pandan l ap bouje pye l nan sab la k ap pèse espas nan fant zòtèy li. Li toujou santi sab arebò rivyè a parèt pi laj epi li byen kontan resevwa yo nan fant zòtèy li. Li fè bak jiskaske li prèske kache dèyè yon ti touf bwa plen pikan. Li chita an silans, kò l fè yon ti boul, ti dwèt li ap swe, epi l ap tann pou fènwa ki nan tèt li ya disparèt. Pikan yo pike l bò bra l pandan l apiye twò pre ti touf bwa a ki pa anvi pataje espas la. Li regrèt li te vin nan rivyè a jodi a.

Gen kèk fwa kè l pran bat avèk yon vyolans pandan l ap gade imaj li ki reflete nan dlo a. Rivyè a tèlman defigire imaj li, sa fè l santi li te ka menm detwi l. Li te ka tou fonn li, fè l tounen dlo k ap koule anndan l. Nan moman konsa, men l konn pran tranble epi kalbas la konn prèske tonbe atè. Li konn prese rale kò l dèyè, lwen rivyè a. Li paka fin fye jan dlo a ap atire l. Kèk lòt fwa, li renmen gade tèt li nan zòn kote rivyè a dou a. Men, nan moman sa yo, sa konn rive solèy la disparèt sanzatann tankou l fè jodi a, epi se kòmsi li tou ale avèk li. Lè konsa,

*Nehanda* konn kouri vire tèlman disparisyon sanzatann sa a fè l pè; pou yon ti moman, se kòmsi li menm tou li disparèt toudenkou. Ou ka etone wè bagay ki fè yon moun swaf prezans Manman.

Manman asire l gen yon jou k ap vini l ap tèlman gran p ap gen anyen k ap fè l pè. *Nehanda* wè moun li gen pou l devni nan lavni an tankou yon lonbray ki rive dekonekte avèk li. Lè yon malfini ap vole byen wo nan syèl la, epi lonbray li atè a, yo de a parèt kòmsi yo pa menm konekte akoz distans ki separe yo. Men, lonbray pa l pa janm ale byen lwen kò l konsa, li toujou rete yon pati nan li menm. Ak tout sa, Manman di l l ap gen pou l vin yon lòt li menm, yon lòt moun yo youn poko vrèman rankontre, ki abite nan lavni epi k ap gade yo toulede kote li ye a.

Nan lavni, l ap gen kont wotè pou l keyi fwi pyebwa *matamba a* san l pa bezwen voye wòch byen laj sou li pandan tout yon demi jounen anvan pou l resi tonbe. Fwi a toujou frape fò atè a, epi po swa l la ki kolore tou mawon toujou eklate tankou yon ajil sèk. Lè konsa, likid mawon byen epè ki vlope grenn sikre l yo tout blayi atè.

*Nehanda* depoze men l atè a kote l chita bò touf bwa a, pye l lonje devan l pandan tè a menm pran ranpli espas nan mitan dwèt li yo. Li santi kò l kòmanse angoudi epi fredi pran atake pye l. *Nehanda* yon ti jan sonje li te pwomèt Manman li t ap tounen bonè, men li ta pito fin rakonte istwa ti fi yo te vòlè a, istwa li t ap rakonte tèt li sou wout rivyè a. Li pa fasil pou w rakonte yon istwa lè w

prale lakay avèk yon kalbas dlo sou tèt ou. Anpe nan dlo ap gen tandans tonbe pou l pran kouri desann nan tout do w, san respè, jouk li menm rive nan pye w.

*Nehanda* wè tèt li ki chita nan limyè ki demi klere ajoupa Vatete a, l ap koute istwa a, istwa ki te fèk fè l santi l tankou yon timoun abandone. *Nehanda* mòde po kabrit la pou l libere tèt li, malgre li tou pè.

Lang dwòl etranje a fè silans pandan li menm l ap chape poul li soti anndan sak yo t ap transpòte l la. Li pran monte desann nan forè a, l ap rele mòn yo. Li rele non zansèt li yo k ap gide pye l pou l travèse ansyen teritwa a.

*Nehanda* wè nyaj yo k ap rasanble kò yo nan yon fènwa epi ki desann sou li. Li leve pou l pran kalbas la pou l retounen lakay li. Fènwa a suiv li, kòmsi se chache l ap chache l. *Nehanda* leve ti kalbas dlo a met sou tèt li, men men l ap tranble. Kòm dabitid, lè pa gen moun pou ede l met kalbas la sou tèt li, dlo chavire soti nan kalbas la tonbe sou zepòl li. Dlo frèt la ki glise sou kò l la, fè l pè.

Pandan l ap mache, atansyon l ret fikse sou bri chak pa pye l fè. Zèb la touche pye l epi konsa plis dlo pran sot tonbe nan kalbas la, koule sou figi l. Li siye figi l ak men goch li pandan men dwat la ap sipòte kalbas la. Li mache pi vit sou wout tou kwense a, li pa ka tann jouk li rive lakay. Zèb yo k ap plede pase sou pye l pandan l ap mache a anmède l.

Li tande zwazo yo k ap rele, pou yo pwoteste rasanbleman nyaj yo, men li pa wè yo k ap kouri apre youn lòt anlè a kote fènwa a prèske anvayi. Kanta pou lonbray zwazo yo, yo tou kwaze bab pou bab ak lanmò sou wout *Nehanda* ap travèse a.

# 5

Yo te konstwi ajoupa yo avèk anpe poto byen fèm ki fèt ak bwa pye *musasa* a. Se gason yo ki te foure poto yo byen fon anndan tè a, epi fanm yo menm te kouvri yo avèk labou. Te gen anpe pake zèb byen long, byen pwès atè a ki te mare byen sere ak branch pyebwa *maponi an.* Se zèb sa yo k ap sèvi pou bati do kay la. Yo te kwaze epi mawonnen anpe poto byen long anlè kay la kote yo t ap gen pou enstale zèb yo. Fanm yo te chwazi zèb yo bò kote rivyè a ak anpil swen. Yo te koupe yo, yo te mawonnen yo fè anpe gwo pake epi yo te pote yo sou tèt yo byen balanse, malgre pake yo te byen pwès epi byen lou. Timoun yo menm ki t ap suiv manman yo te pran ri lè yo te wè lonbray dwòl ki te reflete atè a pandan yo t ap mache youn dèyè lòt ale lakay.

Gason yo te fè travay konstwi do kay la. Sa te sèlman pran yon jounen. Epi jounen an te vin pi kout paske te toujou gen yon kalbas plen byè ki t ap fè lawonn. Tanzantan, yon fanm te soti timidman nan youn nan ajoupa kote lafimen t ap pike monte pou l al mawonnen ak tèt ajoupa a nan yon akolad lanmou. Fanm lan te rete nan yon distans epi se avèk anpil imilite li te ajenouye l pou l mande si kalbas la te plen toujou.

Kanta pou Manman, l ap travay poukont li nan antre ajoupa a, l ap kouvri poto yo avèk kaka bèf pou l pwoteje yo kont foumi. Li foure men l ak

dwèt li byen koube nan bòl anbwa a, epi lè l leve men l likid la pran kouri soti sou dwèt li desann sou bra l, kote li kite tras yon desen tou dwòl. Men l monte desann tou dousman sou mi an pandan l ap respire sant fre bèt la.

Depi lè Manman te fin fè pitit fi l la, li plede fè move rèv. Laperèz te kòmanse anvayi l depi seremoni kote yo te chwazi non pitit la.

Fanm yo ki te asiste nesans pitit la te pran devan pou mennen yo nan direksyon gwòt yo. Gason yo te ret kanpe deyò gwòt yo nan mitan pye kaktis yo. Manman an santi l fatige pandan l ap suiv lòt fanm yo. Li te gen difikilte pran son bagay nan zanviwon l yo byen. Yon pakèt vwa t ap chwichwi tout alantou l. Se anndan tè a menm son vwa yo t ap soti. Li pa renmen jounen sila a, malgre jou a ta dwe pi gwo jou pou pitit fi l la.

Yèswa, li te reve lapli. San dlo, sèlman plim zwazo.

Yon bann plim zwazo tou nwa tonbe sot nan syèl la epi yo kouvri pitit fi l la jis yo antere l. Li pran kouri nan tout vilaj la, l ap rele pote l sekou, men pèsonn pa tande l. Li kouri nan mitan plim yo ki pran anpile tout alantou l jiskaske li konplètman pèdi wout li, li pa menm ka wè kote pitit la ye. Li bouje avèk dezespwa pandan loraj la pran gwonde. Mistè yo anviwonnen l. Lapli tonbe soti nan je l. Li reveye tou swe, li pran rele, li pran mande pou pitit fi l la. Ki kalite rèv sa a pou yon moun fè lannuit anvan seremoni pou w chwazi non pitit ou?

Fanm yo te soti nan gwòt yo avèk anpe bonm ajil yo te depoze la byen bonè nan maten, anvan premye reyon solèy la te menm parèt. Yo te mete tèt yo ansanm pou fè plizyè seremoni ki pa t enkli gason yo. Men, kounye a, gwoup la, fanm kou gason, te rasanble pou yo fè de wonn, yon wonn anndan yon lòt wonn. Se fanm yo ki te reyini nan wonn anndan an. Epi, Papa a te kanpe nan mitan wonn sila a avèk pitit la nan bra l, avèk fas li nan direksyon solèy la. Li te pran men tè li te ranmase anba yon wòch maten an pandan yon seremoni ki pa t enkli fanm yo. Li te rele zansèt yo k ap pwoteje generasyon yo nan ras li, epi li te renmèsye yo. Li te depoze tè a nan bonm nwa ajil fanm yo te lonje ba li a, epi li te melanje tè a ak dlo nan bonm lan. Apresa, li te bay pitit la bwè anpe ti gout dlo, konsa li te melanje pitit la avèk tè a.

"Se pou w pitit tè a," li te di tou ba. Epi, li te bay pitit la ti gout dlo pou l bwè ankò. Nan menm moman an, fanm yo t ap bat men yo pou yo selebre evènman an. Men yo te koube yon jan, epi son men yo an te tankou son vwa yo.

"Granmoun di, se pyebwa ki grandi anba yon wòch ki gen plis fòs." Li te vide anpe dlo sou yon wòch. Apresa, li te plante pye pitit la atè a pou l kite mak pye l. Li te di, "Se pou tè a soutni w." Apresa, yo te devide rès dlo a sou tout kò pitit la, dlo melanje ak tè ansanm ak fèy sèch.

Manman an wè zwazo yo vole kite pyebwa yo anvan yo disparèt nan lonbray ti mòn foumi yo.

Manman an pè anpil pou pitit fi l la, li krenn pitit la p ap avèk li pou lontan.

Apresa, Papa a te leve pitit la bay solèy la ki t ap briye. Solèy la te resevwa pitit la avèk reyon l yo byen klere, epi fanm yo te mande zansèt yo pou yo pwoteje pitit la.

> "Mawonnen pitit la ansanm ak mistè yo ki soti nan tè a."
> "Lè fènwa kouvri syèl la, se pou lespri l repoze."
> "Se pou limyè syèl la ba l sajès."
> "Se pou solèy la leve epi kouche nan bra l."

Manman an gade syèl la, epi laperèz anvayi l lè l sonje rèv la.

Se apre yo fin fè tout seremoni sa yo yo ka di non pitit la san yo pa pè. Manman an rete nan forè a jouk solèy la kouche anvan l retounen nan vilaj la. Yon zetwal soti nan syèl la tonbe sou pye l, epi zetwal la tounen dlo.

Depi lè seremoni pou chwazi non an, laperèz la rete la nan kè l. Manman an fè yon ti bak lwen mi an ki kouvri ak kaka bèf pou l gade travay li sot fè a. Li pa santi lajwa ditou, malgre li pa t manke fè travay la byen. Epi, avèk bòl la vid anba bra l, Manman an antre anndan fènwa ajoupa a.

# 6

Van an soufle sou yon pati nan vivan yo ki deja mouri, tou dousman l ap paweze, l ap chache. Van an pouse fèy sèch yo sou ajoupa a.

"Te gen yon long sechrès. Move van an te twòp pou nou. Bèt nou yo te fin mouri. Se rasin anmè nou te oblije moulen pou van an pa t tou fini ak nou. Nou te pran priye anba gwo pyebwa a pou lapli tonbe, pandan nou t ap mache nan lapè ak lonbray nou ki t ap vin pi long chak jou."

Pitit la wè men Vatete k ap tranble. Gen anpe kras tou nwa k ap flote nan plafon ajoupa a ki fèt ak zèb la.

"Nou t ap mache, men lè a te lou kòmsi te gen yon bagay tou mouri ki t ap sikile ladan l. Nou te pase anpil jou ap mache pou n rive anba pyebwa lapli a, anpil jou. Lonbray nou te vin byen long, nou pat janm wè yo longè sa a anvan, epi nou te mande solèy la padon. Tè a te ouvri de bò, epi l te resevwa vivan yo.

"Nou te wè etranje yo pandan n t ap pwoche gwo pyebwa a. Nou te pote yon pakèt kòbèy plen manje byen prepare sou tèt nou pou n te depoze anba pyebwa a. Se yon pyebwa ki te men lajè. Epi, li te pi gran pase tout moun k ap viv nan vilaj la. Te gen yon antre anfas anpe wòch ki mennen anndan

pyebwa a. Men, se sèlman sila yo gran espri nou sèvi a chwazi ki te ka antre anndan l."

Van an pran fè wonn ajoupa a. Pitit la santi laperèz k ap pran fòm anndan l pandan l ap koute istwa a. "Nou te sipoze kite manje anba pyebwa a pandan kat jou. Nou te la pou n sèvi epi aklame gran zansèt nou yo pou nou te ka gen lapli. Èske nou te fè yon erè kèlkonk? Nou pa t kite antre gwòt sakre nou yo san pwoteksyon, san nou pa t depoze sakrisfis nou te dwe depoze. Nou te toujou prezante tè a salitasyon ak omaj."

Vatete fè yon kanpe nan rakonte istwa a, epi se kòmsi se rive l rive yon kote li ka pran yon ti souf nan mitan yon vwayaj byen long. Moso bwa ki pa t fin boule nèt nan dife a yèswa te gaye atè a. Anpe zèb mare ki sèvi pou bale pousyè dife a blayi atè a nan lòt kwen ajoupa a, li tèlman ap rann sèvis lontan longè l pa menm fin longè men yon moun. Gen yon vye wou, manch tou kase, ki kanpe bò mi ki tou pre antre ajoupa a. Pa gen twò lontan Vatete t ap travay avèk li nan jaden l. Gen anpe legim ak vyann sèch nan yon panye anndan *huva* a.

"Lè yon gason prezante nan mitan nou ak tete sou pwatrin li, nou pa poze l kesyon. Nou konnen li se yon espri degize epi nou rasanble pou n gade l k ap danse. Nou te wè etranje yo chita anba pyebwa a. Nou pa t janm wè yon bagay konsa anvan sa, fason yo t ap derespekte plas sakre nou an. Imajine w. Yo te limen yon dife anba pyebwa a epi yo t ap manje sa yo te prepare a. Lè nou te wè sa, nou te kouri kache nan yon touf bwa, men yo te

gentan tande bri pye nou sou zèb sèch la. Youn nan yo te pwoche kote nou ye a."

"Èske w te pè? Mwen menm mwen pa t ap pè," pitit la di ak anpil kran.

Van an al vizite lòt kote kounye a epi li kite yon pil fèy dèyè mi an.

"Nou pa t pè pou lavi nou. Lavi nou pa anyen konpare ak lavni tè a ki soutni n lan? Non, nou pa t pè lanmò. Apresa nou te sot wè a, nou t ap pito lanmò. Si yo te touye nou, omwen nou pa t ap oblije pote nouvèl tètanba sila a nan vilaj la. Ki kote nou t ap jwenn bouch pou n bay yon nouvèl parèy? Se yon bagay ki fè mal anpil pou n wè etranje etabli yo sou tè nou. Men, sa fè n pi mal toujou lè n jwenn etranje ap pyafe sou plas sakre nou yo. Ki bouch ki ka pote yon mesaj konsa? Nou te sèlman pè zansèt nou yo ki t ap fache anpil apre yon bagay parèy. Kòman nou t ap fè pou n pirifye tè a?"

"Kisa w te di yo?"

"Nou pa t pale avèk yo. Nou te konnen se lò yo t ap chache. Kidonk, nou te panse yo pa t ap rete, nou te panse yo t aprale apre yo te fin fouye pou yo pran lò yo. Yon moun ka koupe pyebwa ki pi wo nan forè a san se pa pare l ap pare l pou l bati yon kay. Se richès forè a sèlman ki te konsène etranje yo. Nou te pase yon pakèt tan ap gade yo k ap fouye tè a. Yo te gaye nan tout peyi a, epi yo te menm mande gason nou yo pou ede yo chache lò."

Pitit la lonje *hari* a ba li epi li bwè yon ti gout dlo. Avèk men l ap tranble, Vatete depoze po a

bò kote kabann lan, epi anpe dlo sot tonbe. Vizyon lavni gaye atè a.

"Poukisa etranje yo te rete, si yo pa t ka jwenn sa yo te vle a? Poukisa yo te rete si yo pa t jwenn lò a?

"Souvan nou di bouch moun tankou yon pyebwa ki blese, l ap geri tèt li. Men, pa gen repons ki ka satisfè kesyon n yo. Etranje a te vini bò kote nou apre yon long vwayaj, epi ras li te bliye l."

"Kidonk, nou pa t gen lapli ditou ane sa a?"

"Van an soufle ale nan yon pati nan vivan yo ki deja mouri. Tè a te di tankou wòch, epi li pa t bay okenn rekòt. Solèy la te sot tonbe nan syèl la. Se vre van an te soufle nan mitan nou, men li pa t pot anyen dèyè l. Li te sèlman vin pase n nan betiz, epi se sou do l li te pote lanmò nou. Etranje yo ki t ap fouye toupatou sou tè a san yo pa t menm rann omaj te vekse zansèt nou yo. Nou te ofri sakrifis nan plas yo, pou n te apeze zansèt yo, men pa t gen okenn chimen ki te trase pou yo. Nou te mache nan lasajès ak lonbray nou, nou t ap chache pati nan nou menm lan ki deja mouri, se yo menm k ap ka bann refij."

Yon lòt fwa ankò, Vatete resevwa po ajil la. Pitit la kenbe men l anlè po a. Lè Vatete byen sezi po a, pitit la lage l. Nan menm moman an, po a tonbe atè a. Dlo pran koule ale dousman nan direksyon bwa dife yo. Pitit la ranmase bale a ki kouvri ak sann epi li bale dlo a ansanm ak moso po yo ale lwen nat kote Vatete kouche a.

"Nou pa t fè rèv paske nou pa t gen dekwa pou n bay rèv nou yo manje. Apresa, yon milpye te glise travèse tè a, malgre lapli pa t menm tonbe. Sou sann tou nwa ki te kouvri atè a, li te trase yon chimen ki mennen dèyè yon wòch."

Fènwa rasanble nan antre ajoupa a.

# 7

Wòch yo parèt tankou rekòt jaden nan peyizaj la, yo epapiye sou tout teritwa a. Gen yon wòch ki fann de bò, li ouvri epi lavi djayi soti ladan l. Ti touf bwa leve soti ladan l tou vèt, epi branch yo akeyi sila yo ki kwaze l tankou yon espri.

Manman ap rale plan pistach yo soti nan tè a, epi li voye yo al fè yon pil sou kote l la, pil la sanble yon ti mòn. Rasin plan pistach yo kanpe drèt doubout kòmsi y ap pwoteste jan y ap derasinen yo soti nan tè a. Se kòmsi rasin yo t ap dòmi epi rale yo rale yo a fè yo pantan nan dòmi an. Apresa, Manman ap genyen pou l dekonekte grap pistach yo soti nan rasin yo, epi pou l pote yo lakay nan yon panye k ap balanse sou tèt li. Men, gen anpil pistach yo ki pase l nan tenten, yo san pistach, rasin sèlman. Rekòt la pa anpil. Manman siye swe nan fontenn li ak do men l; li voye branch san pitit yo sot kote l la epi y al kreye yon lòt ti pil ki separe ak lòt plan yo.

Pandan sezon rekòt la, lè pye mayi yo grandi byen wo, byen pwès, byen vèt, li enposib pou w wè wòch yo nan peyizaj la. Se sanzatann w ap pantan sou yo lè w ap sekle tè alantou pye mayi yo.

"Moun vilaj la gen abitid chase espri degoutan k ap boulvèse yo ale nan wòch yo. Se la espri sa yo viv, yo toumante anpil jouk yo rive jwenn yon moun pou kenbe yo konpay." Manman an ap pale tou ba epi vwa l ap tranble. Li pa vle reveye okenn move espri ki ka siprann yo

sanzatann, san yo pa wè. Pye Manman an kouvri ak tè wouj ki nan jaden yo.

*Nehanda* poze men l sou zepòl Manman, tou pre chenn ak kokiyaj wouj yo ki fè wonn kou Manman an. Bra l, tankou bra Manman l, kouvri ak tè wouj la. Yo chita ansanm, epi dèyè yo nan peyizaj la gen diferan pil pistach k ap seche, k ap soulve monte epi disparèt nan distans lan. *Nehanda* bezwen pou Manman fè lwanj li, kidonk li ranmase yon bon kout bwa nan forè tou pre yo a pou l pote lakay pou dife a. Pil bwa a apiye sou yon wòch ki pike monte byen wo epi ki kouvri figi yo ak lonbray li.

"Poukisa w ap kriye Manman?" li mande paske l anvi konnen. Epi, li chita tou pre Manman ki prèske ranpli panye a ak pistach.

"Tè a antre nan je m. Se tè a wi pitit fi m. Vini. Chita pi pre m pou m ka gade w." Fanm lan kanpe nan travay li t ap fè a.

"Kite m ede w Manman." *Nehanda* lage men l sot sou zepòl Manman, epi li kòmanse travay ansanm avè l.

Pandan y ap travay, tè a pran grenpe nan pye yo. *Nehanda* eseye fwote men l sou tè wouj la ki kouvri pye l, apresa li pran yon fèy pistach Manman te voye jete pito pou l retire tè a sou li. Li rive retire tè wouj ki te sou bra l la.

"Kisa *mudzimu* ye?" pitit la mande manman l, toudenkou. Fanm lan pwoche pi pre pitit fi l la, men li kontinye travay li. Li pale dousman, epi gen yon silans ki antoure yo.

“Nenpòt sa w fè, pinga w derespekte *mudzimu* w, ni pa w, ni pa lòt moun. Si w fè sa, w ap kreye anpil pwoblèm. Yon *mudzimu* se tankou yon lonbray. Li suiv ou tout kote w ale. Tout moun gen yon *mudzimu* paske tout moun gen yon lonbray. Chak grenn nan nou gen yon *mudzimu* k ap voye je sou nou. Men, se pou n voye je sou yo tou. Se sa k fè nou bouyi byè epi n lage l atè a, pou n onore, epi pou n di *mudzimu* nou yo mèsi.”

Pandan l ap pale, Manman fòse rasin yo soti avèk teknik pouse men l tou fèmen anba ti tij plan pistach yo. Li fè sa byen rapid avèk presizyon yon moun ki gen lontan l ap kiltive teknik sila a. Li voye pistach yo nan panye a san l pa menm bezwen leve je l gade. Pil branch yo jete yo kontinye ap monte pi wo.

“Sila yo ki mouri pa vrèman mouri. Yo toujou avèk nou, y ap pwoteje nou. Pa gen yon moun vivan ki pi fò pase sila yo ki vwayaje deja. Lè tout vilaj la rasanble pou priye, yo adrese priyè yo bay zansèt yo ki se *mudzimu* diferan fanmi ki fòme vilaj la. Lè nou adrese priyè nou bay yon *mhondoro* pou lapli ka tonbe, se zansèt gadyen ki mawonnen tout fanmi yo ansanm n ap priye. Yon *mhondoro* se youn nan espri ki gen anpil pouvwa nan mitan nou.”

Lonbray pyebwa yo ak wòch yo vin pi long tout alantou yo. *Nehanda* leve byen vit sot atè a epi li ranmase bwa li te anpile yo. Li itilize plis fil bwa mouye pou l mare pake bwa a epi pou l ka balanse l fasil sou tèt li. Li fè yon twòkèt avèk anpe branch pistach pou l met sou tèt li anvan l depoze pake bwa

a. Li mare bwa yo ansanm byen sere. Manman pote panye an ki plen rekòt pistach la anba bra dwat li, epi yo mache ale kite jaden an jouk yo jwenn ti wout nan forè a k ap mennen yo lakay; lonbray yo ap suiv dèyè yo, malgre yo pa menm ka wè yo. Nan syèl la, ou ka tande bri zèl zwazo k ap vole ale.

*Nehanda* santi solèy la k ap kouche dèyè l, nan yon kadans koulè tou wouj ki desine syèl la.

# 8

Lafimen an gaye tankou yon pakèt nyaj byen pwès nan antre ajoupa ki sèvi kizin yo. Timoun yo ap gade sila yo k ap sot anndan ajoupa yo, lafimen an ki mawonnen avèk yo transfòme yo, fè yo sanble yon bann espri. Fanm yo parèt pi lejè pase van an pandan y ap antre soti nan ajoupa kote lafimen fè wonn yo. Nyaj lafimen yo tankou sann yo voye anlè epi van an bwote ale. An menm tan, vwa moun yo ap leve monte nan syèl la ansanm ak lafimen an, anpe vwa fen k ap flote ale.

Yon gwoup gason yo te chwazi, yon gwoup jenn gason ki fèk marye, pase dèyè ajoupa yo pou yo touye yon bèf yo te mete apa depi nan lavèy. Byen vit apresa, yo met yon pakèt gwo chodyè ki ranpli ak vyann sou yon gwo dife k ap mande anraje. Granmè san dan yo, malgre laj febli yo, bay patisipasyon pa yo avèk yon pakèt rèl tranchan y ap kriye alantou dife a. Matant yo ki pi jenn ap bouje pandan y ap kominike youn ak lòt, youn touche zepòl lòt, youn leve sousi l bay lòt pou l fè mesaj la pase, "Se pou n bouyi vyann lan byen bouyi anvan tout moun ka jwi li."

Selebrasyon yo suiv lafen tout lòt seremoni yo abitye fè nan kòmansman ane a. Pèsonn p ap ka manje nan manje a jiskaske tout seremoni yo fèt kòmsadwa selon direksyon dirijan espirityèl yo, dirijan ki pi granmoun epi ki pi respekte nan kominote a. Yo chwazi yon echantiyon nan chak

bagay yo rekòlte epi yo ajenouye anba yon *muhacha*, yon pye figye, pou yo mande benediksyon.

Fanm ki te fè pitit pandan ane a pote timoun yo ki deja ap rale epi mache vini pou yo beni yo epi pou yo ba yo nouvo non. Sila yo k ap eseye fè pitit, oubyen ki te pèdi pitit yo konbyen fwa nan fos kouch vini tou pou patisipe nan seremoni yo; yo met espwa sou pouvwa ki kapab transfòme sitiyasyon yo, pouvwa ki soti nan tan ki pa gen kòmansman an, nan ansyen sous lavi a.

Vwazen ak vwazin padone youn lòt pou desagreman ki te pase nan mitan yo, epi ou ka wè yo k ap fè echanj plat manje men lajè. Fanm aje yo, ki gen wòl mete lapè, kontan lè yo wè rekonsilyasyon sa a ki te difisil pou yo etabli anvan. Gen yon anbyans gete ki fè tout moun ap ri ak bon jan youn ak lòt. Prezans sakre yo pwoteje tè a.

Nan lòt bò lakou a, timoun yo ap fè jwèt kouri dèyè lòt. Youn nan espri maske yo fè yon jès menasan nan direksyon yo, epi menm lè a timoun yo pete yon kous kouri epi yo pran ri, yo tonbe youn sou lòt, yo rele byen fò, jouk yo fè zwazo yo vole ale nan pyebwa yo; finalman, yo lage kò yo sou zèb long yo.

Espri a se yon granmoun gason do bosi, ki gen yon djakout plen ak sekrè forè a k ap peze sou do l. Se depi l fèt l ap mache, san repo. Se li ki gen plis fòs pami gason nan vilaj la. Men, timoun yo ri do l ki bosi a. Li pa janm dòmi, kidonk li konnen tout bèt lajounen yo ak tou bèt lannuit yo. "Kijan w

rele? Kijan w rele?" Timoun yo ap mande an menm tan y ap pare pou yo kouri ale moman granmoun lan pran mache sou yo.

"Non mwen se Sila-a-ki-gen-non-yo-pa kapab-di-nan lajounen."

"Non mwen se Sila-a-ki-refize-dòmi-epi-ki ret-ap-tande-son-koukouy-yo."

"Non mwen se Sila-a-ki-pèdi-kabrit-la."

Apresa, espri a rale yon mask anbwa soti nan djakout li epi l poze l sou figi l ki deja maske. Li chita nan kwen lakou a, ak yon silans konplè. Li refize pale. Timoun yo tou, yo fè silans. Li tèlman rete dousman dèyè mask la, anpe nan timoun yo pran mande tou ba si petèt se pa dòmi li pa t ankò janm fè depi l fèt la ki resi pran l. Fatig anvayi timoun yo apre tout ponpe yo te fin fè yo, epi yo tou ret chita la nan lakou a san pale, y ap gade. Y ap koute gwo silans mask la.

Kanta pou *Nehanda*, li pa sou san l pandan tout jounen an. Li chita dèyè ajoupa papa l la, do l apiye sou mi an. Lè Manman retounen sot nan rivyè a, li sezi wè *Nehanda* ki toujou chita nan menm plas la, je l fikse ap gade byen lwen nan distans lan. "W ap ret chita la a jouk solèy la al jwenn manman l?"

*Nehanda* pran kriye. Men l simaye dlo k ap sot nan je l yo sou tout kou l ak tout fontenn li. "Zwazo sa yo k ap vole a. Èske w wè yo? Yo soti byen lwen jouk nan lòt kwen latè.

"Nou mande n pou n rive byen nan mitan nou, ak lapè." *Nehanda* pwente nan direksyon syèl la.

"*Nehanda*! *Nehanda*!" Manman pran sekwe pitit la san rete pou l reveye l nan rèv sila a ki soti pou ale avèk li. "Kote w prale? Èske w ap reve?"

"Kiyès ou ye?" *Nehanda* mande.

"Fèmen je w pitit fi m." Manman kenbe men l sou zepòl pitit la, pou l pa kite l vwayaje kote l ka pa menm tounen.

"Zwazo yo, Manman, men yo la. Zwazo yo ap vole lib san kò yo. Gwo zèl byen laj yo disparèt epi se kò yo sèlman ki retounen, yo toutouni, san zèl, san plim. Gade, kònèy nwa yo tounen nan syèl la. Genyen kònèy nwa nan syèl la, yo tèlman anpil yo anpeche solèy la klere tè a." *Nehanda* leve de bra l anlè.

"Sa pou m fè?" Manman ap rele mande sila yo ki anba tè a.

"Èske l lannuit, Manman? Mwen pa kapab sonje..., di m non Manman. Pale m sou bagay sa a ki sot nan syèl la."

"Mezanmi kote nou ye, nou menm ki abite anba tè a?" Manman mande pandan l ap bat men l atè a.

*Nehanda* kouvri je l ak bra l epi li kouche atè a san bouje, gòj li sèch akoz li tèlman kriye. "Genyen kònèy nan syèl la..."

De fanm aje sipliye pitit la pou l leve, men li refize. "Kite m...!" l ap rele ak dezespwa, kòmsi lavi l an danje. Li voye pousyè nan figi yo. Li simen anpe krache sou bra l epi se san li wè ladan l.

Apre yon ti tan, dòmi pran l epi yo pote l anndan ajoupa a. Manman chita poukont li sou

kwen espas kote y ap fè dans lan. Li pa janm gen lapè depi pitit fi l la fèt. Plim zwazo k ap sot nan syèl la tonbe tankou lapli, yo soti pou toufe l. Tan l ak pitit fi l la ap kout. Non. Se sèlman yon rèv.

Manman kouri nan tout vilaj la, l ap kriye, l ap rele sekou. Li tonbe. L ap sot yon gwo distans nan syèl la tonbe atè. Vwa l kontinye sonnen, men pèsonn p ap tande l. Li sot tonbe atè, vwa l anvlope l. Dansè yo pran soulve pousyè a ki kouvri tout jenou yo. Sa fè l pa kapab wè nan mitan janm yo ankò. Pousyè a gonfle, kòmsi pou l menase, epi Manman rale kò l dèyè. Men, pousyè a ret la, l ap fè wonn, san pitye pou laperèz ki anvayi l la. Manman fèmen je l pandan dlo ap vide sou figi l. Toudenkou, pousyè a vin poze sou pye l. Pousyè a frèt sou pye l. Li vrèman terib, laperèz sila a k ap pousuiv li a.

Jenn gason yo danse epi yo atire atansyon jenn fi yo, men Manman ap kalkile pitit li a k ap dòmi poukont li nan ajoupa a.

Dansè *mbira* yo ki chita anndan wonn moun ki vin patisipe yo ap voye kout rèl pike monte anlè, rèl ki fè yon moun sonje nesans, lanmò, ansanm ak presans sila yo ki vwayaje deja. *Mbira* a se son dlo k ap tonbe sou wòch yo, se son dlo k ap koule desann sou wout sekrè ki mennen nan rivyè yo. Se kri sila yo k ap viv sou latè. Manman santi dlo a ap koule sou zepòl li.

Pandan tan sa a, sila yo k ap jwe *ngoma* yo pran bat po tanbou yo san rete, yo fè jenn gason k ap danse yo vole anlè an menm tan kò yo ap fè toubiyon nan lè a. Mizisyen nan seremoni an se

moun yo respekte anpil nan vilaj la. Yo chak ap jwe pou sila yo ki la, ansanm ak pou sila yo ki vwayaje deja.

Si Manman te gen don pou l wè, li t ap kapab wè pitit fi l la nan nyaj pousyè gason yo ap soulve atè a. *Nehanda* pa rate selebrasyon an, malgre Manman panse li nan ajoupa a. *Nehanda* wè tout aktivite yo, epi l ap danse sou zepòl pi bon dansè yo. Dansè yo frape atè a ak tout fòs yo tankou nèg vanyan. Patisipan yo menm fè yon wonn, y ap bat men yo, y ap chante, epi pousyè kouvri pye yo.

# 9

Zege a pran ranpe sou kabann rivyè a an silans. L ap woule sa ki pase deja yo anba pye l. Malgre rivyè a parèt tou mouri, kanta pou li menm li la toujou. *Nehanda* kenbe silans li tout lajounen an, li ofri l nan pla men l kòmsi se te yon bagay solid. Li rele. Men, se pa kòmsi yon moun ka tande okenn son nan bouch li. Li rele jiskaske li fè tèt li soud, jiskaske li fèmen son mond lan deyò, son k ap eseye penetre epi deranje silans li an. An menm tan, espri yo ap danse nan yon wonn pwofesi atè a devan l, yo fè atè a vibre ak yon son ki ka rann yon moun soud.

Yon zandolit disparèt nan tou bò mi ajoupa ki sèvi kizin lan. Yon manman poul ak pitit li ap kouri dèyè l, zèl yo ap bat. Lè manman poul la wè li pèdi bèt la, li pran beke atè a byen move. Li grafonyen atè a byen vit ak pye l epi li disparèt nan yon nyaj pousyè. Ti pitit yo menm kouri rale kò yo, tou pè.

Fanm yo leve anvan gason yo pou yo limen dife maten an epi prepare manje. Yo konsidere yon fanm ki dòmi jouk solèy la antre nan bouch li kòm yon fanm ki pa kapab pran swen yon fanmi. *Nehanda* chita sou yon nat dèyè ajoupa a, men li pa menm remake aktivite sa yo. Li chita avèk pye l lonje devan l epi bra l kwaze sou pwatrin li, men souvan li lage yo sou janm li. Li te leve depi menm anvan premye reyon solèy la.

Manman kanpe nan lòt bò lakou a, anfas kote *Nehanda* chita a, l ap pile mayi avèk yon manch pilon byen long. Atè a gwonde ak son chak efò l fè. Manman rive nan laj kote l pa kapab leve manch pilon lou a fasilman ankò, l ap pile grenn mayi yo byen dousman tankou yon moun k ap reflechi. Li tèlman pile mayi a dousman li te ka repete non vanyan tout zansèt nan fanmi l pandan tan li pran pou l leve manch pilon an epi pou l depoze l nan pilon an.

Tan an pote anpil chanjman, ou ka wè sa nan po ki pandye anba bra Manman an, nan rid ki alantou koud li yo, nan cheve blan ki sou tèt li, nan kò l ki koube, epi nan jan l ap pale ak tèt li san rete. L ap pale toutan, menm ak van an, menm ak lonbray li.

Poul yo ap beke grenn blan ki vole sot nan pilon an. Men, lè yo pwoche twò pre, fanm yo pouse yo ale avèk men yo ki kouvri ak farin. Kèk fwa yo voye yon ti wòch dèyè yo, epi sa fè yo gaye nan tout direksyon. Poul yo menm dirije tèt yo nan direksyon sa yo voye a, sizanka se ta yon ti manje.

Manman kanpe nan travay l ap fè a epi manch pilon long lan ret pandye san bouje nan mitan de men l. Je l kache anba po tou fatige ki sot nan sousi l yo epi ki pandye desann sou je l, yo prèske fè l pa wè. Dlo ap tonbe sot nan je l pandan van an ap vante. Manman vire avèk difikilte pou l gade pitit fi l la, epi apre yon bon ti tan nan refleksyon, li reprann travay la, pandan l ap pale ak

tèt li. Pa gen kriz ki merite pou yo kite gason yo pase tout yon jounen san manje, pa menm lanmò.

Poul yo, ki pa t kapab pran nan mayi a yo fin pile byen fen kounye a, pwoche yon plat *nyimo* kwit Manman met atè a. Yo prèske rive sou asyèt la lè Manman pouse yo ale ak yon sèl bri ki fè yo kouri vole gagè nan tout direksyon pandan y ap kòdase. Li pouse poul yo ale pandan l ap akize yo, li akize yo kòm trèt ki trayi mond l ap viv la. Plim mawon ak nwa pran gaye toupatou atè a. Anpe nan poul yo vole ale sou nat kote *Nehanda* chita a, epi touswit yo pran beke ti grenn dèyè *hozi* a, yon ti ajoupa piti yo enstale anlè pou prezève pwovizyon manje yo. Kanta pou *Nehanda*, li pa menm wè ni tande tout bri aktivite Manman an okazyone a.

Nan silans dezespere l la, *Nehanda* swaf pou l jwenn yon nouvo lang pou ede l dekouvri chimen lasajès, li swaf pou je l wè bagay yo anouvo. Li chase solèy la lwen prezans li.

*Nehanda* kenbe je l fèmen byen di pandan lajounen an, jouk bò figi l fè l mal epi fènwa kouvri l. Fènwa a travèse rive jis kote syèl la ak tè a rankontre, epi li anvayi latè. *Nehanda* wè jan anba je l wouj epi sa fè l sonje kòman solèy la ka trèt. Solèy la voye yon nyaj krikèt ki chavire jounen an atè pou fènwa lannuit blayi.

Pa gen yon mo ki sot nan bouch manmzèl, men l ap pale ak yon dezespwa k ap ogmante dejouanjou. Kò l ap kadanse, l ale, li tounen, men pa gen moun ki tande kri priyè l yo. Li pale ak èd sila yo ki vwayaje deja, k ap fòme lapawòl nan

bouch li. Pawòl pran grandi nan bouch li tankou zèb.

*Nehanda* ap tann nan fènwa a, l ap tann espri maske a ki gen pou pale avè l sou nuit byen byen long yo voye sou latè a ansanm ak sou lalin lan ki chita k ap pouri nan syèl la. Limyè syèl la pa klere je pèp li a ankò, yo vòlè l. Se sèlman flanm dife ki ba yo chalè, lè yo kapab rejwenn figi youn lòt ankò. Gen yon bann mak sou figi pèp la, epi se sa sèlman ki pèmèt yo konprann yo te nan lagè. Yo sezi wè jan kò yo transfòme paske yo pa kapab sonje kilè, kòman lagè sila a te deklare. Ki kote yo te goumen batay sila a, epi kont ki enmi yo t ap batay? Kanmenm, se pa kont youn lòt yo t ap batay?

Kounye a, fènwa kouvri tout distans lan, yo pa kapab wè ni sa k nan lavni ni sa k pase deja. Yo ret kole la, nan moman kote yo te vin abandone san manman, san papa. Sila yo ki vwayaje deja fè wonn manmzèl ak pwomès lavi, pwomès nouvo kreyasyon. Se nan moman nesans lan menm *Nehanda* retwouve l epi li ka wè tan an k ap travèse ale nan lavni tankou dlo. Dlo a tonbe dousman sot nan syèl la. Dlo a tonbe sou wòch mouri a. Se li menm. Anyen pa etone l, epi li chita tou dousman san bouje, pandan je l parèt avegle. Mistè yo chita pye kwaze anfas li, y ap devwale distans yo bay lespri l.

“Fènwa a rasanble.”

Malgre li pa reponn, li tande yon vwa ki reponn.

"Se vre li fè nwa, men sa fè lontan fènwa anvayi. Nou nan sezon lannuit. Se depi granm maten lannuit blayi. Solèy la disparèt soti nan syèl la. Nou gen mak lalin lan sou figi nou.

"Gen yon bagay ki pase sou tèt nou. Se pou n veye zo n kont fent yo. Wi, gen anpe fent se nan avègleman lapawòl yo kache. Atansyon ak lapawòl ki soti pou avegle n!" Zepòl *Nehanda* sekwe kòmsi l frèt, epi bra l pran tranble. San l tresayi nan tout kò l, li lonje dwèt li nan direksyon syèl la, epi lorizon an anviwonnen tout latè ak yon nwaj wouj.

# 10

*Dare* a, kote vilaj la rankontre ansanm lan, gen anpe poto byen dwat ki fè wonn li. Epitou, li gen wozo yo mawonnen ansanm pou bloke van an. Anndan *dare* a, gen yon wonn wòch ki sèvi pou vizitè yo chita, epi gen yon lòt wonn ti wòch pi piti nan mitan an ki sèvi pou limen yon dife lè l fè frèt. Yo plase yon kalbas plen byè la. Nan pi gwo wonn lan dèyè poto yo, ou ka tande fanm yo k ap pale byen ba youn ak lòt. Lè w anndan *dare* a, se sèlman tèt yo ou kapab wè ki leve anlè poto long yo. Timoun yo menm chache kèk espas nan mitan poto yo pou yo ka tande vwa papa yo k ap pale ak anpil prekosyon.

Ibwe leve vwa l wo pou l kouvri pakèt ti pale anpil byen ba ki montre enpasyans moun yo. "Grandèt nou yo te byen kominike mesaj nou te voye a. Men, mouche blan an te derespekte grandèt nou yo. Li pa t montre okenn respè pou sa nou te gen pou n di l. Nou te di etranje a zansèt nou yo pa kontan ak prezans moun blan yo. Men, se ri li te ri grandèt nou yo ansanm ak koutim nou yo."

Yo pase kalbas byè a nan wonn lan kote grandèt k ap gide vilaj la chita a, epi yo chak bwè yon ti gout. Moun yo pran gade Ibwe, fason zepòl li ansanm ak kou l pran panche devan. Vant li pouse devan epi bra l ret pandye yon jan dwòl. Li pran kèk pa tou kwochi, epi lè yon moun tonbe ri, li menase yo ak min li byen move jouk yo vin yon jan krenn.

Je misye tankou je yon chen ki poko fin deside si pou l atake oubyen si pou l kraponnen. Machwè l menm pati yon fason ki fè lè l reprann lapawòl, mo yo parèt kòmsi se fòse y ap fòse soti nan bouch li. Moun yo konprann byen, kounye a se mouche blan an ki kanpe devan yo.

... "M ap ban nou zam, epi m ap aprann nou priye Bondye pa m lan. L ap ban nou fòs, epi l ap ban nou viktwa kont enmi nou yo. Bagay nou kwè yo pa verite. Zansèt nou yo pa kapab ede nou. Se Bondye pa m lan sèlman ki vrè Bondye. L ap ban nou lapè, richès ak kè kontan."

Ibwe fè yon poze ankò, epi moun yo wè mouche blan an ale. "Grandèt nou yo te kanpe fèm sou mesaj yo te pote a. Yo te pale san yo pa fache. Yo pa t pale avèk vwa pa yo, men avèk vwa tout pèp la. Men, mouche blan an pa t tande vwa yo te voye kote l la. Li te kenbe zam li pandan l t ap pale, li pa t fè nou konfyans ditou pandan nou t ap di l, 'Nou vin kote w avèk lapè. Nou mande w pou w kite tè nou ak pitit nou.' Li te gade grandèt nou yo kòmsi yo te timoun, san respè.

"Grandèt nou yo te krache atè a, tèlman yo te vin fache, epi yo te ale san yo pa t di orevwa. Se Bondye yo te pote baton yo pou sipòte yo paske tè a te sanble li t ap sekwe anba pye yo. Mouche blan an p ap kite tè nou an ak pwòp volonte l. Grandèt nou yo di vant yon etranje se tankou yon ti kalbas, li pa ka dechèpiye tout sa n genyen nan depo manje nou yo." Nan menm moman an, Ibwe pran jwe wòl yon

etranje ki plen sajès k ap resevwa manje ak anpil respè.

Men apresa, li pran transfòme tèt li. Li met toulede men l sou vant li ki pran detire, li ouvri bouch li pi laj pase jan l te fè anvan, epi li pran defile tou dousman fè wonn asanble a. Anvan menm li di okenn lòt pawòl, moun yo te gentan konprann: mouche blan an pa yon etranje ki gen sajès. Apresa, Ibwe gade men l, li kenbe yon moso papye.

... "M ap li tout bagay pou ou, epi lè sa a wa wè bagay yo byen klè. Mwen se mesaje Larenn lan. Larenn nou an se tankou *Mwari* w la. Li bay pwoteksyon, epi li deside ba w pwoteksyon tou. M ap ba w zam pou w bat enmi w yo. Anretou wa kite moun mwen yo chache lò. Ou mèt fè m konfyans."

Mouche blan an ale, epi Ibwe transfòme tèt li yon lòt fwa ankò. Malgre li se yon nonm kout, pèp la wè yon grantòm kanpe devan yo, ak tout grandè l. Li gen yon baton nan men l, epi detanzantan li fè mouvman ak baton an pou l dekore pawòl l ap di yo. Lè Ibwe reprann lapawòl, fwa sa a se vwa chèf vilaj la li pran sonnen.

"Pèp nou an konnen pouvwa lapawòl. Se poutèt sa yo vle pou lapawòl toujou gen plas li nan mitan nou epi pou lapawòl rete yon fòs vivan pou nou. Nou pa kwè nou kapab separe pawòl yon moun ak moun lan li menm, paske se moun lan ki kontwole pawòl ki sot nan bouch li epi ki ba yo lavi. Èske nou kapab kite pawòl nou pataje youn ak lòt jodi a la a, nan espas sila a ki antoure ak zèb, vin tankou yon pitit nou abandone pou etranje elve? Si

n ta lage pawòl nou bay etranje a konsa, pawòl sila a t ap vin tankou yon timoun abandone, epi li t ap yon etranje nan bouch nou.

"Papye se yon bagay ki soti nan pwòp koutim etranje a, se yon mannigèt li itilize pou l eseye kwape mouvman tan an. Nan mitan nou, lapawòl pa tankou wòch. Lapawòl se yon bagay ki ka pran tout kalite fòm menm jan ak imajinasyon moun ki bay lapawòl lavi."

Chèf vilaj la sekwe tèt li pou l montre l dakò pandan l ap tande pwòp pawòl li k ap soti nan bouch Ibwe. Se avèk anpil fyète chèf vilaj la prezante tèt li ak yon bann senbòl grave sou fontenn li ansanm ak sou pye l. Malgre etranje a konsidere mak sa yo kòm senp sikatris, fonksyon yo se pou distenge chèf vilaj la. Kèk fwa, li konn gen anpe lòt mak sou li, men yo tanporè. Pa egzanp, yo konn pentire diferan senbòl sou kò l nan okasyon yon seremoni oubyen yon selebrasyon kèlkonk. An menm tan, li ka deside dekore kò l ak anpe mak li menm li imajine, epi pèp la ap konprann byen rapid sila yo reprezante senbòl li chwazi pou pwòp tèt li. Senbòl yo sèvi tou pou ede kominote a kominike diferan mesaj sakre youn ak lòt. Malgre chèf vilaj la konnen tout kalite senbòl sa yo, li pa deside devwale konesans li bay etranje a.

Ibwe fè yon poze pou l bwè yon ti gout byè nan kalbas la. Apresa, li bosi do l epi li travèse wonn lan. L al kanpe devan chèf vilaj la, li pwoche jouk li prèske foure figi l nan figi misye, epi li pran fikse mak ki sou fontenn chèf la. Se pa ti sezi moun

yo sezi. Yo tout met men sou bouch yo, epi yo pran pale tou ba, y ap mande youn lòt ki kalite radiyès sa a nan figi chèf vilaj la. Ibwe tann jouk yon silans konplè retounen nan asanble a, epi li fòse pawòl etranje a soti nan bouch li tou dousman.

"Èske w gen senbòl pa w?"

Lè sa a, tout asanble a pran fè bri. Anpe pran ri pandan y ap sekwe tèt yo, anpe lòt menm pran pale byen move.

"Mete senbòl ou sou papye a. Nenpòt senbòl ki reprezante w. Pa itilize yon senbòl ou pataje ak lòt moun. Èske w gen senbòl pèsonèl pa w? Èske w kapab fè yon mak konsa?" Ibwe ranmase yon branch bwa epi li pran make atè a tankou yon timoun ta fè.

Apresa li vire kò l, li drese tèt li pou l kanpe byen dwat, avèk diyite. "Pa gen moun k ap viv avèk lòt moun ki posede bèt poukò l. Nou tout fèt ansanm. Se sa k fè m konnen ki moun ki ras mwen?"

Vwa Ibwe pran mache dousman nan mitan tout asanble a, pèsonn pa oze entewonp li. Son vwa l vwayaje rive nan espas kote medam yo ye a, epi yo reponn ak vwa pa yo ki leve pou chante, pou enplore prezans zansèt yo.

"Djakout pawòl etranje a chaje tankou yon sak boure ak grenn. Krikèt kouvri syèl la ak bri. An verite, vizit etranje a rann nuit lan pi long pase jounen an.

"Nou sonje sa n pèdi lè n pran sant bèf k ap pouri sou bitasyon nou yo, ki prèt pou toufe n. Kote

towo bèf ki pote non granpapa nou an? Kote towo bèf ki pote non grann nou an? Nou gade dlo a k ap tounen wòch nan rivyè a. Zwazo yo menm mefye syèl la, epi yo pran mouri sou wout ki mennen nan rivyè a.

"Premye moun ki fouye tè a pou antèman an lave men l ak dlo labou epi rès yo lage dlo seremoni sou pye yo. Premye pitit gason an pote non papa l, epi sila yo ki vwayaje deja la pou pwoteje nou, pou gide nou. Men, sila yo ki vwayaje deja pa patisipe nan seremoni lanmò nou yo ankò. Sila yo ki vwayaje deja manje manje bliye.

"Gen yon grenn ki kouche anba fèy tou mouri yo, l ap kouve lavi, l ap tann lapli. Men, solèy la ale byen lwen, nan lòt kwen latè. Konbyen lalin nou gen pou n pase ap viv ak etranje a?"

Vwa fanm yo mare ak doulè, vwa yo travèse espas la kote gason yo ye a, y ap mande sekou. Timoun yo pran bat men pou akonpaye vwa manman yo. Gason yo tande vwa fanm yo, vwa yo afime prezans yo ak chante y ap fredone a. Youn nan gason yo leve pou l pale. Se konsa sa ye nan koutim lan, se yon devwa pou n pran tan koute chak moun.

"Grandèt yo pami nou aprann nou pouvwa lapawòl. Fòk nou kenbe lapawòl vivan. Fòk gen pataj lapawòl nan mitan nou. Mouche blan an vle rete yon etranje pami nou. Non sèlman li enpòtan pou yon nonm itilize lapawòl, men li enpòtan tou pou n wè jès li pandan l ap pale a. Etranje a refize chita ak nou."

Yon lòt gason leve pou l pale. Li oblije leve vwal byen wo pou yo ka tande l akoz jan asanble a vin ajite. Li menm oblije leve gad defans li anlè pou l ka kapte atansyon asanble a.

"Nou kite l fouye pou l chache lò, men tè a se pa pou li. Tè a pa yon bagay yon moun ka posede. Nou pa kapab fè l kado nan tè a paske okenn vivan pa ka posede tè a. Pandan nou vivan toujou, li menm se yon etranje sèlman l ap rete isi a." Lè misye fin pale, li tann pou l tande sa lòt yo gen pou yo pataje.

"Èske l tande nou? Fòk li sonje pawòl nou yo. Nou di yo avèk bouch nou epi li dwe tande. Nou vle pale ankò."

"Li di nou sa l gen pou l di yo li ekri yo sou papye pou l pa bezwen repete pawòl li yo. Ebyen, chak moun selon koutim yo."

"Li vle pou n mete pawòl nou yo sou yon moso papye, yon moso papye ki pa menm ka dire plizyè katye lalin."

"Kòman pou yo konprann yo ka fè lapawòl rete kanpe san bouje, san l pa vin tounen silans?"

"Silans pi terib pase ajitasyon vwa k ap pale."

"An verite, koutim etranje a dwòl anpil."

"Mouche blan an te kenbe papye a kòmsi se te yon bagay sakre. Men li t ap sekwe, epi nou pa t fè l konfyans."

Anpe nan yo ri jan etranje a san konprann. Lòt yo boulvèse. Yon gason ki gen yon bando ki fè

wonn tèt li leve kanpe. Nan van an, plim long wouj ki sou bando l la kòm montre jan li boulvèse.

"Pou konbyen lalin nou gen pou n viv avèk etranje a nan mitan nou?"

Yo kontinye pase kalbas byè a nan wonn grandèt yo. Pandan y ap bwè Ibwe leve toude bra l nan direksyon syèl la, kòmsi repons kesyon sila a se nan men l l ap vini. Fanm yo pran leve vwa yo ankò.

"Nou pa kapab sonje longè chimen nou franchi a. Nou pa kapab sonje ki pwovèb nou te pwononse pou n te gide tèt nou nan lavni. Lonbray ap fonn nan tè a. Solèy la vale latè. Van an fè wonn epi l ap tann. Van an mennen nou nan yon pati nan vivan yo ki deja mouri.

"Pou konbyen lalin nou gen pou n viv ak etranje a nan mitan nou?"

# 11

Ala chalè Lafrik la gen abitid konsantre granm bonè, mezanmi; se sa misye *Browning* t ap panse. Li ka tande mouvman sèvant li an ki rele *Moses* nan lòt chanm lan. *Moses* te di misye *Browning* non l yon fwa, non li genyen nan kilti pa l, men misye *Browning* pa bay non sa a okenn valè. Nouvo non *Moses* la pi fasil pou l sonje. Anplis, sa k pi enpòtan an, koze nouvo non sa yo sèvi plan yo genyen pou yo sivilize peyi a. Menm jan ak ti jaden ki dèyè do fenèt misye *Browning* lan, non *Moses* la kreye yon espas ki rann misye *Browning* santi l alèz. *Moses* pa sanble li ankò konprann sa ki reprezante pwogrè, men misye *Browning* asire tèt li efò l pou l sivilize misye p ap anven.

"*Moses*! *Moses*!" Misye *Browning* rele kòmsi *Moses* te byen lwen. Si yon moun pa rele byen fò, kòman pou l rive fè yon Afriken souke kò l? *Moses* antre, li pote yon bòl blan anfè plen dlo ak yon men, epi gen yon sèvyèt blan sou bra goch li. Yon kare savon vèt chita sou kote bòl la ki gen yon fòm plat epi laj. Pandan *Moses* kanpe byen rèd nan mitan chanm lan, misye *Browning* mouye savon an nan dlo a epi l pran lave figi l. Anpe dlo savon vole tonbe sou inifòm *Moses* la; kidonk l ap oblije chanje l apre. *Moses* fèmen je l pou gout dlo k ap vole yo pa tonbe ladan yo, men rès kò l pa bouje ditou. Li kenbe je l fèmen jouk misye *Browning* fin voye dlo. "Ou mèt ouvè je w kounye a, *Moses*," misye

*Browning* di. Gade l, li tankou yon gwo egare, se pa ti bèt non *Moses* sa a bèt. Misye *Browning* mande tèt li sa madanm li ap panse lè l rive kontre *Moses*. Mannyè nonm lan se bagay ki vrèman ka fè moun wont.

Ala misye *Browning* enbesil papa; se sa *Mashoko* li menm ap panse. Li depoze yon asyèt sou tab la egzakteman devan chèz misye *Browning* gen pou l okipe pou l manje dejene l la. Nan bò dwat asyèt la, pa twò lwen, li mete yon tas ak soukoup. Apresa, ak anpil prekosyon, li plase yon kouto egzakteman de pous nan bò goch asyèt la, epitou li mete yon fouchèt ak yon kiyè egzakteman de pous nan bò dwat asyèt la. Lè misye *Browning* fin enspekte jaden an, li antre anndan kay la ankò. Tout alantou je l se rid, epi ou kapab wè yon pakèt mak swe ki deja gaye anba bra l; pita, mak swe gen pou anvayi tout do l. *Mashoko* eseye pa gade misye.

*Mashoko* pa twouve travay li a enteresan ditou; alaverite, lè l nan vilaj la, li menm santi l wont anpil dèske se yon travay konsa li genyen. Si se pa t pou lajan taks yo fòse l peye sou ajoupa l la, li pa t ap janm vin travay la a. Y ap sezi bèf li yo si l pa peye lajan yo mande l peye a.

Misye *Browning* chita tou rèd sou chèz an bwa a. *Mashoko* kanpe dèyè do l, sou bò dwat li, epi li kenbe yon kafetyè plen te. Chalè nan kafetyè a ap monte epi l al repoze sou tèt chòv misye *Browning* lan. *Mashoko* pwoche epi l vide te a nan tas la. Apresa, li depoze kafetyè a nan mitan tab la. Nan

menm moman an, dwèt gra misye *Browning* yo touche kouto a ak fouchèt la.

"*Moses*, konbyen fwa pou m di w, se pou w mete fouchèt la nan bò goch la epi kouto a nan bò dwat la. Se chak jou ou mal plase yo. Gade, nèg, fouchèt, ou wè, fouchèt agoch, kouto adwat. Se pou w degaje w aprann sa anvan madan *Browning* vini.

"Gade m, pa gade lòt bò pandan m ap pale avè w." Misye *Browning* kanpe epi l leve fouchèt la ak kouto a anlè. "Kouto agoch, fouchèt adwat. Non! Fout, se pa sa--kouto adwat, fouchèt agoch. Èske se yon chante pou m chante pou w ka konprann? Ou gen chans pasyans mwen tankou pasyans *Job*, si se pa t sa m t ap voye w ale lontan."

*Mashoko* mache ale nan kizin lan ak tout diyite l, epi l vide ze ki te nan chodyè a nan asyèt misye *Browning* lan. Apresa, li pote asyèt manje a nan lòt chanm lan kote misye *Browning* kenbe tas te a devan l. Tout dwèt nan men dwat misye *Browning* yo byen gra. Malgre misye plase men l alantou manch tas la, se sèlman twa dwèt li yo ki rive touche l. *Mashoko* mete asyèt la devan misye *Browning*. Sou bitasyon pa l, *Mashoko* gen yon fanm pou pot manje ba li. Madan *Browning* gen pou l vini pa twò lontan, men *Mashoko* deja konprann se pa manmzèl k ap gen pou l prepare manje misye *Browning*. Se yon lòt moun, *Mashoko* oubyen yon lòt, k ap gen pou fè bòn toulede.

Apresa, *Mashoko* kanpe nan kwen chanm lan, epi li pran gade misye *Browning* k ap manje. *Mashoko* sèmante se ak de pye l pwente nan

direksyon solèy la misye *Browning* soti nan vant manman l. "*Moses*, yon vè lèt," misye *Browning* rele, san l pa leve je l sot sou asyèt la. *Mashoko* pwoche tab la, li leve veso lèt la epi l avanse l bò kote vè vid la.

# 12

Cheni fè zèl sèlman lè l fin travèse chimen lanmò, epi apresa li leve ak zèl li byen klere; men se vrèman prepare l ap prepare l pou yon lòt lanmò.

"Èske yo pa di nou pa kapab konnen kijan solèy la ap prezante tèt li devan je n demen paske nou poko wè l?" Se konsa Manman koupe pawòl fanm yo ki t ap pale a, epi yo te fè yon poze pandan manch pilon yo menm te ret pandye nan lè a. "Nou pa konnen kisa lavni ap pote. An n respekte silans li. Kite pitit fi m lan an repo. Petèt sila yo ki vle mache avè l p ap kite l marye. Li se yon fanm, se pa sa? Li fè travay li san mank, se pa sa? Li gen zansèt, li gen ras, li respekte senbòl ki distenge fanmi an, se pa sa? Pouki nou pa satisfè toujou? Ki pouvwa nou genyen kont sezon yo, kont desizyon sila yo ki vwayaje deja?"

Se konsa Manman te fèmen bouch fanm yo. Anpe nan yo te eseye eskize tèt yo ak bèl pawòl, bèl souri, bèl jès, men li pa t okipe yo.

Yo prepare yon pakèt ji ak manje pou moun ki pral plante nan konbit la.

Byen lontan apre fanm yo fin ale, Manman chita, l ap pale poukò l, pandan tèt li apiye sou men l.

"Sa fè tèlman lontan depi l chita sou nat sa a. Li pa menm salye pèsonn."

"Se vre li pa nòmal. Si l pa marye byen vit, kijan lavi l ap devni?"

"Yon fanm ki ret san marye ap gen pwoblèm. Yon manman pa kapab di pitit fi l fòk li marye, se sa k fè se nou menm ki pou pale ak li."

"Li gen tèt di. Mwen p ap oze pale avèk li sou bagay sa yo."

"Ou panse l ka fè pitit toujou? Depi yon fanm pa marye y ap konsidere l tankou yon ti fi, menm lè l ta deja pèdi mwatye nan dan l yo."

Lakolè pran Manman pandan l ap repete pawòl fanm yo ki soti pou domine l. Nan mitan tout vwa sa yo, li wè yon nyaj pousyè pase bò kote l, pousyè a antere manch pilon l lan ki te kouche atè a. Yon pil tè rasanble epi kouvri manch pilon an konplètman. Manman santi l toumante. L ap balanse tèt li ale vini. Malgre l eseye, li pa kapab bouje bra l ak pye l pou l sove manch pilon l lan. Zepòl li lou ak dòmi. Tè wouj la monte sou pye l, rive jouk sou jenou l. Li pèdi pitit fi l la, pitit fi li gen si lontan l ap pran swen an. Nat kote *Nehanda* te chita depim maten an vid. Li byen pliye epi li apiye sou mi ajoupa ki sèvi kizin lan. *Nehanda* disparèt nan yon fènwa, kote l p ap ka chape poul li. Manman tonbe atè, l ap fouye pou l atrap manch pilon an. Fòk li jwenn li. Pousyè a refize bay legen. Manman fouye tè a ak men l, men li pa kapab jwenn sa l ap chache a ankò.

Lè l resi ouvri je l, Manman jwenn manch pilon an chita byen pwoteje nan pla men l.

***

Manman vwayaje yon long distans pou l rive nan vilaj fanmi l yo. Li pote anpe pawòl lou ki mawonnen l nan yon silans li pa kapab sipòte ankò. Li mache dousman. L ap mache nan yon rèv. Pye l pote l san viktwa pandan l ap travèse lè a ki chaje ak fado. L ap chante chante lavi ak lanmò. L ap chante chante sann ki tonbe soti nan syèl la.

"Pitit fi m lan pa pitit fi m," li rakonte fanmi l yo ki rasanble, dlo ap kouri sot nan je l. "Pitit fi m lan pa pitit fi m."

"Kisa pitit la fè l, èske l di manman l yon bagay manman an twouve difisil pou l padone?"

"Pitit fi m lan pa pitit fi m ankò."

***

*N'anga* a rive ak djakout li ki fèt ak po kabrit, djakout la ranpli ak yon pakèt remèd. Misye abiye ak yon pakèt po bèt. Epi, li gen yon chapo byen wo sou tèt li ki plen plim blan ak wouj ansanm ak yon bando ki fèt ak po lewopa. Li pote anpe nan remèd li genyen ki pi fò yo nan yon kòn elefan ki mare ak yon kòd an po ki pandye nan yon pwent djakout la. Apre l fin resevwa yon poul, yon kabrit, ak lòt kado presye, *n'anga* a prepare l pou l idantifye espri ki sanble k ap trakase *Nehanda* a. Gen yon pakèt grenn sèch ki fè wonn cheviy misye. Pandan l ap mache antre nan lakou a, li mande fanm yo pou yo bale tras pye l. Yo swiv tout sa li mande yo fè. Misye ouvri yon nat atè a. Li te pote nat la anba bra l. Li chita tou pre *Nehanda* epi li pran gade

l, ak je yon moun ki vrèman anvi konprann sa k ap pase manmzèl.

Misye gen anpe braslè ki mare nan jwenti men l, yo fèt ak ti bwa ki gen senbòl zannimo sou yo epi yo mare ansanm ak yon ti twal fen tou nwa. Apre l fin gaye yon pakèt zo devan l sou nat la, li fèmen je l. Zo yo se zo diferan zannimo nan forè a. Lyon, koulèv, ti zèl zwazo. Koleksyon zo mistik li yo, oubyen *hakata* yo, reprezante zouti ki pi enpòtan nan pwofesyon l lan. Li gaye zo yo ankò epi li rasanble yo nan men l, apresa li voye yo atè a.

Tèt li pran sekwe byen fò, sa montre fado travay li a. Li rale kèk remèd soti nan kòn lan epi li vide l atè a fè wonn zo yo, apresa li ranmase zo yo li voye yo atè ankò. Li fè yon poze pou l pran tan pou l li yo. Li klè gen yon espri ki vle manifeste nan *Nehanda*. *N'anga* a di se yon bon espri, epi li ensiste se pou moun yo resevwa espri a ak yon selebrasyon. Espri a ap pote yon gwo sekou pou pèp la, li di yo.

*N'anga* a pran chante, epi l ale pa dèyè pak bèf yo. Lè l retounen moun yo jwenn yon lòt kado pou yo ba li, epi li resevwa kado a. Li chita ankò, epi l mande dlo. Lè l resevwa dlo a, li lage anpe remèd ki sot nan djakout li a ladan l. Li plonje baton l nan dlo a, epi l leve sou nat la. Li pran simaye dlo a alantou ajoupa yo pou l prepare tè a pou jou y ap gen pou yo resevwa espri a nan kò moun li chwazi a.

*Nehanda* wè lonbray li k ap ale vini nan tout kwen latè, l ap chache.

# 13

Estasyon gouvènman misye *Browning* bati sou tèt mòn lan ap byen mennen. Kounye a li gen dis polis Afriken. Li bay chak yon bisiklèt ak yon inifòm pou distenge yo pami rès moun vilaj la. Anplis, li montre yo kijan pou yo mache ak otorite, se pou yo mache byen rèd pandan zepòl yo menm ap pwente pike syèl.

Misye *Browning* fè pwomnad anndan kay la pou l fè tan pase, kòm dabitid. Gen yon lèt sou biwo l la bò kote fenèt ki nan chanm akouche a, epi misye ap bat jan l kapab pou l pa reli lèt la ankò. Menm lè li soti deyò kay la, panse l rete anndan an, epi l ka wè tout sa k nan kay la byen klè menm jan l ka wè sa k ekri nan lèt la; li deja li l konbyen fwa deja. Se pa premye lèt *Cecilia* ekri pou l di l ap vini. Misye deside pou l kwè l fwa sa a.

Kou midi sonnen, moun p ap ka sipòte solèy la. Misye *Browning* deja atann boulvès ki toujou grenpe l nan moman sa yo. Reyon solèy la gen mòd penetre je moun, li avegle w, li fè w pa menm ka wè anyen.

"Misye *Browning*... misye *Browning*... misye *Smith* la." *Moses* kanpe nan yon distans pandan l ap rele misye. Jan l kanpe lwen an ansanm ak fason li pa deside leve vwa l wo fè l parèt kòmsi li gen yon krentif kèlkonk. Fason sa a li genyen an pa motive misye *Browning* apresye l ditou.

Misye *Browning* pa reponn, men li vire epi l dirije tèt li anndan. Li pase bò kote *Moses* san l pa menm gade l. Lide l deja sou misye *Smith*. Souvan li antre lakay li lè l soti nan biwo a byen ta nan apremidi epi l rankontre ak misye *Smith*, ki pi jenn pase l. Kèk fwa youn fatige tande lòt, yo konn menm fatige ak prezans youn lòt. Lè konsa yo ret chita sou galri a epi yo gade zetwal yo ansanm ak fènwa a. Lòt fwa, yo chak jwenn yon liv nan bibliyotèk la pou yo li. Misye *Browning* regrèt li pa t vin Lafrik avèk plis liv.

Misye *Browning* chita sou pwent chèz la yon ti jan kontrarye. Li se yon nonm kout. Fòm li tou won, sa fè l doute tèt li lè l nan prezans gason ki pi wo epi ki pi byen kanpe pase l, tankou misye *Smith*. Li kenbe po bouch li byen sere kòmsi pou l evite eksprime degoutans li gen pou pwòp tèt li. Menm lè l ap pale, li pa met tèt li alèz. Li toujou parèt kòmsi li nan yon gwo konba ak emosyon l. Enpresyon sa a li bay la, akoz fason l konpòte tèt li, pa janm disparèt menm lè yon bagay ta rive anmize l.

"*Smith*, èske w konnen diferans ant nou menm ak endijèn yo? Men diferans lan: nou menm nou konnen kote n ye, kanta pou yo menm, yo pa konnen."

"Men, kanmenm Afriken yo konnen teritwa a..." Misye *Smith* reponn byen kal, san emosyon.

"M ap pale w sou konesans nou menm nou genyen sou jewografi tè a. Nou desine kat jewografi, nou konnen kijan pou n idantifye pozisyon nou sou yon glòb. Endijèn lan sèlman

konnen kote l kanpe a. Depi m ti gason m ap anpile kat jewografi. Se sa pou n aprann yo nan nouvo lekòl la, konesans jewografi." Li frape tab la ak dwèt li pandan l ap di sa.

"Kat jewografi. Pou endijèn yo. Mm..." Misye *Smith* parèt kòmsi l anvi ri lide a, epi apresa li kontinye pale. "Sa sa ap itil pou n montre... m... yon Afriken... papye?"

"Se sèlman yon fason pou n ouvri je l sou mond lan, epitou sou pwòp tèt li ansanm ak plas li nan mond lan." Vwa misye *Browning* ranpli ak konviksyon.

"Li-kat-jewografi? Mm..." *Smith* pran ri.

Misye *Browning* vire do ba li, toudenkou.

"Fòk Afriken an kòmanse ale vè lavan. Fòk nou ba l yon objektif pou l pousuiv nan lavni." Se ak pwòp tèt li misye *Browning* te di sa.

"Kèk fwa m mande tèt mwen poukisa m rete nan Lafrik tout tan sa a, malgre li gen cham li. Li fasil pou yon moun etabli l pandan l ret kanpe andeyò tout bagay k ap pase," misye *Smith* di pandan l ap sekwe tèt li dousman, epi konsa li koupe ti silans ki te fin blayi nan mitan yo a.

"Aksyon vle di pwogrè." Misye *Browning* di ak dan l sere. Nenpòt lè de mesye sa yo kontre, melanj pasyon ak endiferans youn te gen pou lòt pa janm manke soulve rankin nan kè youn kont lòt.

Lè misye *Browning* kontinye pale, ton li sèk. "Se pou w pran twa nan polisye ki nan estasyon an avè w pou w fè wonn vilaj la. Se pou n bati lekòl tou pre vilaj la," misye *Browning* di.

"Plan sa yo ap mare moun. Mwen renmen libète m. Se nan lanati menm libète soti. Men kote cham Lafrik ye: lanati ak ideyal yon moun ka fè yon rankont total."

Misye *Browning* rale chèz li a pi lwen misye *Smith*.

Misye *Smith* pa konnen poukisa li pèdi tan l vizite misye *Browning*. Petèt se yon kesyon anvi tande yon vwa anglè.

Misye *Browning* leve sou chèz la epi l mache ale sou pwent galri a. Li voye bra kout li yo nan lè a kòmsi pou l ta ansèkle tout Lafrik.

"Èske w pale ak moun nan vilaj la? Yo pa byen resevwa misyonè yo ditou non nan lòt bò vilaj la. Pastè *Thomas* te vin di m yo boule legliz la. Fòk ou ale la demen apremidi pou w wè sa n ka fè." Se pawòl sa yo misye *Browning* lanse pandan l kanpe sou pwent galri a.

"Misyonè... misyonè... Sa m gen ankomen ak moun k ap prepare lavni yo nan yon kote byen lwen latè?"

Lè *Smith* kontinye, se kesyone l kesyone misye *Browning* sou plan lekòl la. "Kijan w ap fè pou w konvenk paran yo pou yo kite pitit you ale lekòl la?"

"Endijèn yo p ap pran lontan pou yo wè larezon. Moun vilaj yo te sèlman voye anpe gason granmoun pou konvenk nou pou n bat zèl nou. Yo kwè mwen gen pouvwa pou m fè sa yo mande a. Yo te refize konprann tout sa m te eseye di yo. Tout bagay ap pran tan." Misye *Browning* felisite tèt li

pou desizyon l te pran pou l pa t nan plis pale anpil ak granmoun sa yo, malgre li ta gen tout dwa l pou l ta pran aksyon kont yo. Kanta pou misye *Smith*, se pa ti fache sa fè misye *Browning* fache lè l wè deprè jan anyen pa anyen pou li.

Toulède mesye yo pran gade nan distans lan, y ap tann. "Sa parèt natirèl pou yon moun fikse je l ale byen lwen nan distans lan ann Afrik," misye *Smith* di. "Peyizaj la bay yon sèl imaj, imaj syèl la k ap kontre ak tè a, imaj lorizon an. Se sa ki toujou devan je w. Epi pa gen gwo batiman pou bloke vizyon w. Etranje a ki vin Lafrik ap jwenn li toujou anvi chita gade lwen epi tann. Lorizon an ap fè l tounen yon moun ki pèdi nan rèv."

Misye *Smith* pran desizyon rete Lafrik jouk li vin santi li pa sou sa ankò, jouk je l tonbe sou yon lòt destinasyon ki atire l.

Misye *Browning* pwopoze pou yo mete chèz yo nan lonbray la. Misye *Smith* pa gen pwoblèm ak sa. Kit se nan plas sa a oubyen yon lòt, tout Lafrik se menm pou li. "*Moses*! *Moses*!" Misye *Browning* rele nan direksyon pòt la. "Nou ta renmen anpe te."

*Moses* bouje san mize, li pote yon kabare deyò a. Pandan l ap depoze bagay yo sou tab la, misye *Browning* ak misye *Smith* reprann konvèsasyon an. "Se lòd wi ansanm ak kilti m ap etabli pou yo" misye *Browning* di pandan *Moses* ap vide lèt nan te l la. Misye *Smith* menm lonje tas pa l la pou yo ranpli l. "Se pou n agrandi prizon an," misye *Browning* kontinye pale. "Nou bezwen lòd ak jistis."

"Endijèn yo... polisye nwa yo... yo pa kole sere ditou non," misye *Smith* di.

"Tout gason Anglè konprann sa lajistis ye, epi se avèk konkou polisye endijèn yo n ap kapab byen ranpli fonksyon nou nan teritwa a. Lè w lage endijèn yo pou yo rezoud pwoblèm yo poukont yo, yo pran tout yon etènite pou yo fè sa. Sa fè n pèdi yon bann tan nou te ka envesti nan fè yo travay. N ap aprann yo pou yo itilize tan yon yon mannyè ki pi efikas epi ki pi pwofitab." Misye *Browning* te prononse l sou sa l t ap di a ak presizyon, tankou yon moun ki konnen.

"Yo pa renmen lè yo mete yo nan prizon," misye *Smith* di. Li gade *Moses* k ap vide te a, epi aktivite sa a kapte atansyon l pi plis pase konvèsasyon an. Dèyè do mesye yo, anpe touf bwa ki fè flè tou wouj t ap klere antouraj la.

Flè choublak yo ouvri men lajè epi ti pousyè jòn pran gaye sou yo. Grenn yo ansanm ak ji flè yo te pran balade nan lè cho a tou dousman, yo t ap koutize zwazo yo ak myèl yo. Myèl yo ap vole pasi pala nan touf bwa yo, yo met bon pye yo devan pou yo danse nan jaden bèl rekòt sila a.

Misye *Smith* frape marengwen yo k ap plede poze sou bra l; epi bra l vin ranpli ak tach san.

"Èske w ap anpile ti bèt volan ankò apremidi a?" Misye *Browning* mande li.

Misye *Smith* te gen abitid pase yon pakèt tan ap mache nan forè a, epi li te toujou jwenn kèk ti bèt azèl li potko janm kontre anvan sa. Se kòmsi se esprè chak nouvo ti bèt li wè te fè pou yo pa t kite l

wè yo anvan, si se pa t sa, kòman l ta fè pa t wè yo deja? Li te met men sou nenpòt ti bèt azèl li te jwenn ki te chame l, epi l te foure yo nan youn nan ti boutèy li te toujou genyen avèk li yo. Li pa t melanje diferan kalite ti bèt yo, epi lè l pa t rete boutèy ankò pou l itilize, li te mete yo nan youn nan pòch li yo. La menm li te ka tou bliye ti bèt yo ki t ap tou fin deperi dejouanjou. Nan aswè menm, apre l te fin manje, li te gen abitid chita anba lanp li a pou l depatya ti bèt yo, lè konsa ou te ka wè l k ap rale zèl ak pat pasi pala pou l egzamine lajè yo ak koulè yo. Li gen abitid egzamine je yo ak antèn yo tou. Lè lide l te di l, li te ekri kèk ti nòt nan kaye l. Li te dedye anpil tan nan zafè ti bèt sa yo pandan l t ap viv Lafrik.

# 14

Yon nèg soti nan foul la epi l gen yon kòn lanbi byen long nan men l, l ap soufle yon son chante ladan l. Pye l menm akonpaye chante a ak dans, epi foul la pran bat men yo pandan l ap dramatize istwa yon chasè k ap pousuiv jibye l. Figi l make ak kouraj, epi foul la menm ap ankouraje l. Nèg la gen cheve long ki tonbe sou figi l, epi po li byen klere. Figi l ak aksyon l yo montre li se yon moun ki gen anpil cham, li atire je pèp la sou li; yo pran gade istwa lachas la, yon istwa yo konnen byen, epi y ap tann. Misye te vin nan rasanbleman an ak yon mesaj espesyal, men li menm tou, l ap tann.

Anpe nan dansè yo gen *magosho* alantou cheviy yo, pandan y ap danse epi pye yo ap bat atè a, *magosho* yo pran vibre. Fanm yo ap rele byen fò epi y ap bat men yo. Yo leve vwa yo, yo pran chante. *Mbira* yo menm ap voye son tanbou yo monte, yon son plen pouvwa. Tanbou yo fè jenn moun yo sote ponpe, men zo granmoun pa pran, kidonk granmoun yo chita arebò wonn lan, y ap gade.

Tanbou a pa pote okenn mesaj pou edifye pèp la, epi jenn moun yo k ap bat tanbou a pa konnen ki mesaj yo kapab voye nan lavni. Yo sonnen non vanyan diferan fanmi yo. Pousyè ap soulve anba pye yo pandan *Nehanda* chita nan mitan wonn lan, se kòmsi li pa menm santi tout

aktivite k ap fèt alantou l yo. Tèt li ap balanse, li twò lou pou li. Figi l rete san bouje byen poze, pa gen okenn siy pou montre jan li boulvèse nan lespri l. Lè je l ouvè, figi l pran danse. Zepòl li soulve byen wo pandan bra l pran bouje toupatou nan lè a.

Yon fanm pran kriye, l ap rele ak vwa l plen doulè epi se konsa li tonbe endispoze sou nat la. Lòt fanm yo leve l mete nan ajoupa a, pou yo pran swen l. Siy sa yo ankouraje gason yo, yo pran bat men yo ak tanbou yo ak tout fòs pandan pousyè a ap viwonnen pye yo ki te benyen nan lawouze a bonè maten an.

Lonbray yo ap vin pi long, men dansè yo, ak rad po zannimo byen kout ki mawonnen senti yo, jwenn fòs pou pye yo pousuiv kadans priyè a. Figi yo pentire ak tè. Yo desine yon pakèt wonn sou fontenn yo epi bò figi yo chaje ak mak kouto.

Yo pote yon gwo kalbas plen remèd epi yo plase l atè a bò kote *Nehanda*. Yon fanm nan mitan wonn dansè yo ap bale atè a epi l tranpe bale a nan kalbas la, selon sa koutim vilaj la mande pou seremoni pirifikasyon an. Li simaye dlo a sou *Nehanda* pandan foul la menm reponn ak chante ki eksprime espwa yo pou sa k ap vini nan lavni.

*Nehanda* pran sekwe tèt li. Tè a anba l pran vibre ak son pye dansè yo. Nyaj pousyè k anviwonnen l lan fè dlo koule nan je l. Li leve vwa l, men detanzantan vwa l koupe, epi sa l ap di yo pa fin klè okòmansman. Pèp la li menm fè pwòp tèt li soud ak chante y ap chante yo.

Malgre je l fèmen, li ka detekte koulè wouj solèy la, epi sila yo k ap koute istwa a pran chante pou yo akonpaye sila a k ap rakonte istwa a. Vwa yo ap pwoche kòmsi yo soti nan yon distans byen byen lwen.

"Èske se konsa sa te pase?" yo mande. "Èske se konsa lavni nou ap ye?"

Chèf seremoni an tranpe branch lan nan po ajil la epi l pran bat atè a ak tout fòs li.

***

"Èske se son yon chwèt m tande nan distans lan? Ki son sa a?" *Nehanda* mande; l ap bouje pasi pala, l ap chache sekou nan lè a. Dlo ap koule sot anba je l ki ret fèmen.

"Sa se *Shirichena* a" yo di l. "Se zwazo k ap briye a."

Yo pran bat men yo ansanm. "Di nou... di nou... yo voye w soti byen lwen. Di nou... ou menm ki wè sekrè sila yo ki vwayaje deja. Ede n jwenn idantite nou, ede n jwenn bonnanj nou."

Avèk gwo zèl li ki soti pou avegle yo, *Shirichena* a gide yo nan distans lan kote destine yo pwoklame. Li vole byen wo mòn yo, epi l plonje kote syèl la ak tè a rankontre, kote lawouze poze pou l bo tèt pyebwa yo. "Se la tout bagay te kòmanse." Vwa a pran pale sou kòmansman mond lan. "Zansèt yo p ap abandone sila yo ki travèse chimen byen long yo, yo p ap lage yo pou yo dòmi

sou branch pyebwa." Gout dlo ki soti nan fèy la tonbe sou fontenn *Nehanda*, epi fènwa a ale.

"La a nan vale pèdi sa a, te gen yon tan zèb yo te vèt, epi se la mwen tande nouvo vwa k ap pran nesans. Tankou tout lòt akouchman, gen anpil doulè ak difikilte nan pasaj yo. Vale vèt la pote espwa ak frechè nan pla men l. Anba mòn lan, epi menm sou tèt mòn lan, non sèlman m ap gen pou m wè mèvèy ak eprèv nan tan pase yo, men menm mwen menm m ap transfòme."

Lè l fin ouvè je l nèt, *Nehanda* leve atè a kote l te chita tèlman lontan san bouje, epi li pran mache dousman kòmsi kò l t ap fè l mal oubyen li te twò lou pou li. Po sousi l repliye youn sou lòt, yo bwode ak kòlè. Li vyeyi anpil, kòmsi nan yon nuit li vin eritye sajès tout sila yo ki vwayaje deja nan fanmi l. Lè foul la wè sa, yo kontinye chante kòmsi pou yo aprann li enpòtans vwa l, pou yo ankouraje l pale. Kò l pran tranble epi ou ka wè doulè konba li t ap mennen an sou figi l. Apre l fin bay yon kout rèl byen fò, yon rèl ansent ak boulvès, *Nehanda* lonje men l nan direksyon mòn yo, epi l frape pye l atè a: se sou mòn lan etranje yo te premye etabli yo. Li pete yon lòt rèl, okòmansman bri a sonnen tankou yon rèl viktwa ak lajwa, men alafen li tounen yon rèl doulè. Vwa l pran tranble epi l pran pale sou laperèz ak soufrans.

"Vale a te laj epi mòn yo te anviwonnen l, anpe mòn plen ak zèb byen wouze epi byen vèt. Te gen ti sous dlo ki t ap kouri desann sou mòn yo epi yo t al fòme yon ti rivyè nan vale a kote diferan

kalite pwason t ap naje, epi vale a t ap boujonnen ak lavi. Men, vale a pa vèt ankò epi lavi pa boujonnen ladan l ankò. Zèb li yo sèch epi restan memwa nou kilbite sou yon mòn doulè." Ou ka tande yon bann vwa k ap pale tou dousman, k ap konfime istwa y ap gen pou rakonte a.

"Ou menm tou, yo chwazi w pou w rakonte istwa sila a, pou w akonpaye sila a k ap rakonte istwa a nan vwayaj la, yon vwayaj li pa dwe fè poukont li. Sila a k ap rakonte istwa a bezwen yon bouch pou akonpaye l. Se pa vibrasyon nan lè a sèlman mwen santi epi tande; vwa sila yo ki vwayaje deja pran nesans sou flèch reyon solèy la k ap kadanse granm maten. Fèy vèt la pandye sou fontenn mwen ankò." Pèp la ap koute epi yo akonpaye l ak chante yo. "Mwen wè malfini rapas!" Nehanda kriye nan direksyon syèl la, dwèt li pwente nan syèl la, l ap fè vayevyen. "Gen malfini rapas k ap sikile nan lè a!"

Li vire, li lonje dwèt li sou mòn lan ankò, epi l kenbe je l fikse la. Dlo k ap vide nan je l vin fè yon pakèt wonn k ap sikile sou figi l. "Nou pa t pare pou yon vwayaj long konsa. Nou pa t panse nou te ka rive viv ase lontan pou n te temwen yon arive parèy. Kanmenm, nou te kontinye priye. Fatig te anpare nou pandan nou t ap chache lapli, epi nou pa t jwenn li. San nou pa t menm vle, nou te oblije ret gade yo k ap anvayi tè a tou dousman.

"Je nou te eseye jwenn soulajman, men syèl la te akize nou, nou te twò neglijan. Ansyen patiraj nou yo, patiraj pa n yo, te vin tou vid. Zansèt nou yo

di nou abandone yo, epi lè n sèvi yo, vwa nou pa kapab rive kote yo ankò.

"Nou te ouvè bra nou twò laj bay etranje a. Kounye a gen yon pakèt travay pou n fè, epi fòk nou aji vit. Nou tout ansanm, ak frenn nou ak travay nou, fòk nou chase enmi an soti nan mitan nou..."

Foul la yon ti jan rale kò l dèyè parapò ak kote *Nehanda* ye a, yo respekte dwa l pou l franchi tè a, pou l depoze mak li sou teritwa l. Pèp la tande vwa zansèt yo. Yo koute revelasyon sou lavni yo. Chante yo transfòme, yo tounen kriye, yo boulvèse. Yo menm tou yo santi chalè reyon solèy la, ansanm ak lonbray blan yo nan mitan yo. *Nehanda* simaye pawòl yo tankou dlo sou tèt yo, epi yo koube devan l. Timoun yo, ki t ap jwe nan pyebwa yo nan distans lan kanpe sou aktivite yo epi y al chita nan lonbray la. Gen yon chanjman nan fason yo wè bagay yo ansanm ak nan sa yo gen espwa dekouvri nan nouvo jounen sila a.

"Mwen nan mitan nou. Mwen pote mesaj vanjans. Fòk nou lave epi pirifye tè a ak san nou. Fòk nou batay pou sa k pa nou, epi pou sila yo ki vwayaje deja. M ap kontinye pale jouk zwazo yo kite pyebwa yo."

Li di yo sa sila yo ki vwayaje deja di epi sa k ap tann yo nan lavni. Yo boulvèse pandan y ap tande koze sa yo, yo pè tande kote erè yo soti. Kòm dabitid, yo respekte otorite sila yo ki vwayaje deja. Yo voye je yo sou tèt yo premyeman pou yo wè si se pa yo menm ki te manke yon fason oubyen yon

lòt, yo pa toujou bay zansèt yo pot chay. Zansèt yo pini yo sèlman lè yo neglije venere mò yo.

Vwa *Nehanda* ap tranble epi l touche yo kòmsi li soti yon gran distans nan pase yo, nan kèk teritwa sakre nan imajinasyon yo. Se yon vwa atiran ki gen vag k ap monte desann pandan l ap gwonde, epi sa fè yo sonje kiyès yo te ye nan pase yo; an menm tan, li se yon vwa fanm ki pote soulajman, vwa manman yo, yon vwa yo fè konfyans. Vwa l transpòte yo nan lavni, epi l pale kòmsi yo te deja ranpòte laviktwa, kòmsi se sonje yo t ap sèlman sonje soufrans yo moman sila a. Men apresa, li abandone vwa sila a epi l pote yo retounen nan moman soufrans yo.

Foul la rekonèt epi salye espri a yo voye nan mitan yo pou soulaje yo. Yo kontan paske sa vle di yo pa konplètman abandone. Sa fè lontan depi etranje a ki vin sou tè yo a ap boulvèse yo.

Gason yo sispann danse, yo met ajenou devan *Nehanda*, epi fanm yo ki kanpe nan wonn pi laj la pwoteje kò gason yo ki koube atè a ak lonbray yo. *Nehanda* fèmen je l, li pran pale ak yon vwa k ap tranble epi ki boulvèse. Vwa l leve pi wo, kòmsi pou l rive touche chak kwen alantou vilaj la. Vwa l sonnen ak sansibilite yon manman ki gen gwo doulè paske l pèdi pitit li.

"Lè n al rekòlte, se anpe rasin tou mouri nou rale sot nan tè a. Tè a swaf. Branch rasin yo pase n nan betiz tèlman yo pouri. Forè a li menm, kote n te konn fè lachas, tounen yon plas kote y ap fouye toutan. Tè a ap kriye, rèl li fè eko. Nou te wè yon

bann zam mechan ki rasanble bò yon touf bwa, epi nou te fè yon bak. Lè n te touche yo, men nou t ap tranble epi nou te pè anpil. Se goumen nou te oblije goumen kont kòlè ki t ap brile nan zantray nou, ki te soti pou anvayi kè nou.

"Pyebwa yo te ban nou siy pa yo, nou te wè anpe zwazo nou pa t konn wè deja ki poze sou branch yo. Yo te vole sou tèt nou epi sanzatann syèl la te anglouti yo. Sila yo ki te pi gran nan mitan nou te pran frape baton yo atè a."

*Nehanda* fè yon kanpe epi son *mbira* a pran travèse tout kò l pandan l ap balanse dousman. *Mbira* a pran fè wonn tout alantou l epi li suiv jemisman *mbira* a ak zepòl li. Yon lonbray mennen l anba tè a kote l wè pwòp lanmò l. La menm li pete yon sèl rèl ki ka ebranle nenpòt moun. Epi, m*bira* a kontinye jemi. Lè *Nehanda* reprann tèt li, li pataje plis mesaj ak pèp la.

Pèp la bat men yo ansanm pou yo montre yo kanpe san pou san dèyè espri ki ranpli *Nehanda* a epi ak verite ki sot nan bouch li yo. Sa fè yon bon tan y ap tann. Kounye a verite a nan mitan yo, kidonk yo pa ezite pote tèt yo devan. Verite a vin jwenn yo, men chimen l vwayaje a gen anpil koub. Li pa fasil pou w wè verite lè gen yon pakèt pousyè nan lè a.

"Sila yo ki mouri pa ale kite n. Yo la avèk nou, y ap gide nou jouk nou rive nan patiraj ki nan lavni nou an, kote n ap gen laviktwa.

"Zòrèy nou plen sann ak ti bèt, yo tèlman fè yon pakèt bri ki boulvèse nou, nou fin deraye, nou pa konn kote n prale.

"Yon pakèt vwa chita sou pyebwa ki san branch yo epi y ap rele nou ak yon milyon son ki vwayaje yon long distans nan lè cho a. Nou te rele, nou te rele zansèt nou yo jouk vwa nou te disparèt nan syèl la, yon syèl menasan. Nou te kontinye ak gòj nou tou anwe, ak yon rèl san son nan lè a. Men, malgre sa nou pa t delivre.

"Dlo a tonbe sou tèt nou, li koule desann sou kou nou, li kite anpe tras frèt sou nou ki fè n sonje lanmò. Nou te byen vivan epi an menm tan nou te tou mouri nan yon lanmè dezespwa ak lapriyè.

"Yon ti gout lapli te tonbe, nou te panse pou yon ti moman se delivrans nou ki t ap pwoche. Èske se te yon lòt siy? Nou te chwazi deside pa ale pi lwen ak kesyon nou yo, epi n te chita sou wòch yo pandan kè nou t ap chache manje manje bliye, panda espri nou t ap chache refij nan dòmi.

"Tankou moun tèt cho nou te pran bat tanbou nou yo epi nou t ap swete yo tande nou. Toudenkou, sila yo nou te pi onore epi ki te pi gran pami nou, te met tanbou yo sou kote epi yo te deside tann: nou bezwen tande yon vwa, yon pwomès.

"Nou te bezwen tande mesaj ki kache nan silans nou yo. Nou te bezwen plis pase fòs fizik nou, nou te bezwen pou n sa nou te ye nan tan pase yo epi pou vizyon nou klè."

*Nehanda* leve figi l bay solèy la, li ret byen trankil, san bouje. Je l ap briye ak reyon solèy la. Li fikse je l sou solèy la, figi l panche yon fason kòmsi pou l bay syèl la defi. Li pran pale ak solèy la, kòmsi memwa solèy la pi long pase memwa pa l. Li fè solèy la sonje jan l abandone latè. *Nehanda* vire epi l ranmase bale a yo te kite bò kote kalbas la nan mitan wonn lan. Li tranpe l nan kalbas la epi li voye dlo nan lè a pandan pye l pran bouje, pran chante.

Dlo a koule desann sou bra l pandan l ap balanse bale a nan lè a. Li pran mache tankou yon moun tèt cho, epi toudenkou li kanpe san bouje. Apre l fin gade foul la k ap suiv je l, li pran pale ankò.

"Yon pakèt jou te pase, nou pa t janm viv konsa anvan sa. Chak jounen te makiye ak lanmò, nou t ap deperi. Chak fwa yon jounen te ouvri, li te vann nou bay traka ak touman. Pyebwa nou yo pa t pote fwi ankò epi nou te fouye tè a anven. Pandan n te sou tèt pyebwa *musasa* yo ki te san fèy, nou te ka wè etranje yo ki t ap fè vayevyen nan forè a. Lè n te abòde yo, yo pa t koute nou, epi yo te gade n kòmsi nou se timoun. Yo t ap mache byen alèz epi nou te ka wè yo te deja santi tè a se pou yo.

"Pawòl yo te sonnen nan yon pakèt lang nou pa t kapab menm konprann, epi te gen anpe vwa ki te sot nan tan pase nou ki t ap bougonnen nan zòrèy nou, men mesaj vwa yo pa t klè epi nou pa t konprann sans yo.

"Menm nan silans lan, kèk fwa nou te asire gen yon bagay esansyèl pou lavni nou y ap kominike ban nou, men nou pa t ka tande sa mesaj la ye. Espri yo tou te adopte yon lang dwòl nou pa t ka menm konprann."

Je *Nehanda* ranpli ak nouvo enèji ki soti nan prezans sila a ki avèk li a. An menm tan, je l yo toumante ak boulvès travay sila a yo gen devan yo. "Ki kote w ap ye apre w fin pèdi eritaj ou? Y ap bliye w lè w anba tè a.

"Mwen wè yon nyaj pousyè k ap vini pou l avegle nou, epi nou p ap janm kanpe sou pye n menm jan ankò apre n fin pran kou sa a."

Yon lòt fwa ankò dlo a ansanm ak pawòl *Nehanda* yo tonbe tankou lapli sou pèp la, epi li tranpe bale a nan kalbas la. Twò lontan pa pase, kalbas la vin vid, epi *Nehanda* chavire l tèt anba, li mete l nan mitan wonn lan devan pye l. Paske l vid kounye a, kalbas la bay eko silans foul la ansanm ak dezespwa yo. Vwa li k ap tranble pran pale ankò epi pawòl yo soti ansanm ak dlo k ap koule nan je l desann sou figi l. Gen yon kalbas ki kraze anndan je l menm.

"Èske se pou sa zansèt nou yo te prepare nou? Èske yo te prepare nou pou n mouri sou yon kabann pikan? Èske n gentan wont reklame sa k pa nou? Pinga n soumèt anban kwayans ki nan lang dwòl yo a. Sila yo ki soumèt anba kwayans etranje a vin yon abominasyon pou tè a. Èske nou kapab gen laviktwa sou yon enmi ki deja etabli dye l nan mitan

nou? Leve pye n, mwen di nou. Leve pye n epi konbat yo."

Li pa eseye kache dlo nan je l yo. Li pran kalbas la k ap bay eko vid la ankò, epi apre l fin balanse l nan pla men l, li pran kouri nan mitan wonn foul la. Toudenkou, li voye kalbas la anlè, epi sezisman pran fanm yo. Lè kalbas la frape atè a, li kraze fè kat moso.

"Gaye kò nou nan forè a epi konbat kont etranje a jouk l al fè wout li. An nou batay jouk batay la pran bout. Èske lanmò pa bi bon pase soumisyon sila a? Pa gen lavni pou nou jouk nou reklame tè nou yo ak eritaj nou. Moman aksyon an se kounye a, epi fòk nou batay jouk nou revandike tèt nou. Sa sa ap itil nou pou n ap travay sou tè sa a jodi a si demen nou oblije deplase ale yon lòt kote? Si se ta sa, genlè se pou n pa menm pèdi tan antere mò nou yo.

"Nou pa dwe kite mò nou yo rete pouri san nou pa antere yo. Poukisa pou n ap fouye tè mete yo tandiske se men nou n ap leve siye atè nan seremoni lanmò sa yo? Gen yon pakèt etranje ki debake pou yo pouse n soti menm sou tè kote n konn antere mò nou yo ansanm ak kote n konn sèvi zansèt nou yo. Konbyen tan n ap ret sibi endiyite sa a?

"Ki moun etranje sa yo ye... moun sa yo ki ret la k ap plede chache lò? Gason nou yo te ede yo chache lò, epi nou te panse yo ta prale apresa. Kounye a se nou menm y ap chase soti sou pwòp tè nou. Kòman, li poko klè ase pou nou? Nan je

etranje a se tè nou an menm ki se lò yo t ap chache a."

Lè l fin sòti nan wonn dansè yo ak chantè yo, li vire do l epi l pale ak yo yon lòt fwa ankò. "Leve frenn lagè nou anlè. Monte sou mòn yo, mwen di nou. Sèvi zansèt ou yo. Zansèt ou yo ap pwoteje w lè w kòmanse kase chenn esklavaj sa a.

"Nou te dwe konstwi verite nou yo ak wòch. Nou te dwe anviwonnen vilaj nou an ak frenn epi nou te dwe lanse plòt krache nan je etranje yo. Nou te louvri bra nou epi nou te anbrase yon touf bwa pikan ki pote yon dezè nan mitan nou."

Lè *Nehanda* fin ale, sila a ki t ap soufle kòn lanbi a te pran plas li nan mitan foul la ankò. Non l se *Kaguvi*.

# 15

L ap kriye, tankou yon moun k ap chache sekou nan yon seremoni, rèl li yo boulvèse. Epi, li pran bouje, li kite kri l yo ansanm ak pye l transpòte l sou teritwa pèp li a yo vòlò a.

Timoun yo kouri epi y al kache nan ajoupa yo, yo rale kò yo soti kote fanm sila a k ap mache byen fèm ak yon larivyè dlo k ap koule nan je l. *Nehanda* vire gade fanm yo ki kanpe ansanm ak gason yo. Je l briye ak yon enèji ki ansent ak pasyon, epi li rele yo pou yo pare pou yo fè sakrifis ki nesèsè nan moman an.

Li pran fè wonn pandan l ap mache a, li kite kwayans li gide mouvman l yo. Foul la reponn ak chante ansanm ak priyè pandan y ap bat men yo. Jip li a, ki fèt ak po zannimo, kouvri jenou l. Li pran rele byen fò, vwa l ap chache sa ki kache nan distans yo. "Vwa yo pase tout nuit lan ap fè wonn nou. Nou pase tout nuit lan ap tande vwa yo ki te lanse flèch pou konbat sechrès k ap depafini bwa sou tout distans teritwa a. Nou te wè van an ki t ap kidnape lavni nou pote ale.

"Nou pa t okipe etranje a ki pa menm kwè nan tradisyon nou yo lè n te tande gwo kout eklari l yo. Li te gen lontan l ap viv nan mitan nou, men nou pa t kite bouch li plati nou atè. Li te mande pou n met ajenou ansanm avèk li pou l aprann nou leve vwa n nan lapriyè bay mò pa li yo, men nou pa t

pete ba l santi. Kòman l te ka konprann pou n leve vwa n nan lapriyè bay espri trèt sa yo ki te mennen l vin ateri nan mitan nou? Okontrè, nou te kwape l ak pawòl nou, apresa ak lapenn nou, epi apresa ak frenn nou. Li te eseye mete pawòl dwòl nan bouch nou. Nou te dekouvri pawòl anmè pa nou ki te ret kanpe byen vanyan sou lang nou pou defann nou.

"Etranje a te rayi dans nou yo, li pa t ka tolere bèlte kò nou k ap briye toutouni. Nou te pran danse epi fè wonn li ak frenn nou leve byen wo, se pa ti pè l te pè. Nou te mennen l nan patiraj lonbray yo, epi n te di l nou pral priye. Nou pa t mande l pou l leve vwa l nan lapriyè bay zansèt nou yo ak bondye nou an. Nou pa moun san konprann, nou pa t ap ofanse espri nou an ak vwa ki soti nan bouch etranje a. Kanta pou etranje a, li te meprize frenn nou yo ki te leve byen wo.

"Lè minui te sonnen, nou te leve vwa nou ansanm, nou te kriye yon sèl rèl pou eksprime tribilasyon nou pandan pye nou, tou fatige, pa t sispann frape atè a byen fò. Vwa nou t ap tranble paske nou t ap tann pou tan pase a vini nan mitan nou. Lavni tou te kanpe devan nou, li t ap lanse flèch sou bwa mouri yo. Men, nou pa t menm konnen si nou te pare pou lavni rive sou nou. Nou pa t pare pou n kreye yon abri pou tèt nou ki te tèlman swaf yon abri.

"Lalin lan t ap tranble pandan reyon li yo t ap koze tou ba ak bèl ti pawòl nan zòrèy syèl nwa a; zòtèy nou menm t ap pèse tè a, yo t ap brile n epi yo t ap koule ak san sou tè a ki te prèt pou l padone n.

Nou t ap chache kòmansman mond lan. Vwa men nou ki t ap bat te sonnen nan lè a tankou yon priyè. Tè a te fè yon soupi, nou te konprann byen se sèlman kòmansman lapawòl, epi nou te ret la n ap tann.

"Soupi a se te yon nyaj pousyè van an te soulve tout alantou pye nou epi ki te chofe nou danse pi plis. Doulè nou te fè n fèmen je nou byen di. Men nou pa t sispann danse. Nou te tande pye nou k ap kontre tè a epi k ap sonnen ak kòmansman lapawòl pandan yon gwo dife t ap lanse flanm li anlè bò teren an kote nou t ap danse a.

"Nou te depoze yon kalbas won ki te ranpli jouk li te prèske chavire ak dlo ki t ap sot nan je n nan mitan wonn nou an. Bouch kalbas la te chavire atè paske nou te vle pou sila yo ki anba nou, sila yo nou t ap mande sekou a, pa t gen okenn dout sou sa ki ladan l. Kalbas la te pote sèlman dlo nan je nou. Malgre nou te ranpli l ak dlo granm bonè nan maten, nou te devide dlo a atè moman premye zetwal la te parèt nan syèl la."

*Nehanda* vire toudenkou epi l pran kouri monte ti mòn lan, se anba l li menm ak moun yo te rasanble. Li fè yon sèl rèl ki tèlman fò, ki tèlman ebranle yo, pèp la santi se zantray yo k ap dechire. Epi yo pran chante, vwa yo ansent ak doulè k ap travèse yo.

Anpe nan sila yo k ap suiv *Nehanda* fè yon ti chita pou repoze yo anba pyebwa yo. Kanta pou li menm, li kontinye vanse jouk li disparèt devan je yo. Yo tande kri li nan distans lan dèyè touf bwa yo

ak gwo wòch yo, epi yon lòt fwa ankò yo leve pou yo suiv li. *Nehanda* mache byen fèm, l ap bouje an wonn pandan l ap monte mòn lan. Lè l rive sou tèt ti mòn lan, li krache atè a, epi l retounen desann. Gen yon ti van k ap monte ti mòn lan epi ki rankontre l pandan li menm l ap desann, epi *Nehanda* pa menm vire do ba li. Sou diferan mòn Nehanda travèse yo pandan rèl li yo ap pibliye mesaj la, gen yon lòt van k ap soulve ki sonnen fò epi ki gen pouvwa pou l kaptive foul la. Van sila a se chasè a, *Kaguvi.*

# 16

Krikèt yo vole soti anba fèy zèb mouye kote yo t ap manje a, yo kouvri ak lawouze. Yo di jounen an bonjou san rann kont kijan lavi yo ap kout. Nenpòt lè *Kaguvi* rive nan yon vilaj, se kòmsi li se yon aparisyon ki soti kote syèl la ak tè a rankontre.

Premye jou seremoni pa l la, yo mennen *Kaguvi* ale nan kay bèt yo, yo kouvri je l ak yon twal, epi yo ba li yon frenn. Se avèk frenn lan li frape yon towo li chwazi pandan je l yo avegle a. Ponya file a ale dirèk anndan kè bèt la, san fè bri. Towo a tonbe atè toudenkou, san pran koule tankou yon rivyè wouj nan bòl anbwa fanm yo pote pou resevwa l pandan y ap priye epi rele byen fò. San se lavi ak lanmò. Yo bay *Kaguvi* san an pou l bwè, Gason yo ap ba l defi pou l bwè l. Fanm yo tou ap ba l defi ak chante y ap chante yo, chante pou reveye vanyan l. *Kaguvi* pa ezite. Lè l fin bwè, li pran kouri sou tout bitasyon an pandan l ap chante pou aklame towo a ki fè travèse l epi ki kite kouraj li an eritaj pou li. Finalman, ak tèt li ki toujou kouvri ak mak wouj, li pran pale ak yon vwa fèb ki sanble l vwayaje anpil distans anvan l rive bò kote yo.

*Kaguvi* koube l devan pèp la ak anpil sajès. L ap chache pou yo gide l, se yo menm ki vrèman gen pouvwa ba li otorite sou lavni yo. Apresa, li gwonde tankou yon lyon epi li ret tann yo ba li kè

towo a. Yon lòt fwa ankò, li pa ezite; li manje pati pa l la tou kri, san ap koule desann sou bra l. Pèp la aplodi l epi yo resevwa zansèt yo k ap itilize l pou yo pale.

"Sonje grandè nou. Sonje jan nou te reziste blan an lè l te fèk rive pami nou, sonje rankin nou te genyen pou yo lè yo te pran eseye chanje fason nou viv lavi nou. Gou fyète nou ap tankou gout myèl sou bouch nou."

"Non mwen se *Gumboreshumba*!" li kriye. "Non mwen se Pye-lyon-an!" Nan rèv li yo, rèv ki kwape lanmò, li trase yon wout ranpli ak sekrè, epi se jouk nan pwochen douvanjou a y ap gen pou yo dekouvri sekrè sa yo. Pouvwa pawòl li yo pa rete san efè, jenn yo pote yo nan kè yo pandan yo pran zam ak frenn yo alamen. *Kaguvi* mande pou kat lavi yo rebat.

Kounye a, se ak de pye l *Kaguvi* pran pale pandan l ap danse nan mitan pèp la. Se anba yon gwo pyebwa *musasa* yo ye, men lajè pyebwa a, se pou w ta mache de jou anvan pou w ta jwenn yon lòt ki gwosè l. Gason vilaj la pran fè wonn *Kaguvi* pandan y ap danse byen chofe. Men yo ame ak branch yo keyi nan pyebwa yo. Ansanm ak *Kaguvi*, yo dramatize yon chas tradisyonèl pou montre entansyon yo.

Kaguvi ta pito bat tanbou a pou l fè mesaj la pase olye pou l ap pale. Li trase yon bann vèvè nan lè a ak frenn lan pou l demontre objektif li. Li monte pyebwa yo tankou yon gad k ap voye frenn li nan tout direksyon lorizon an. Pèp la kwè y ap gen

laviktwa kanmenm, yo kwè nan bèlte nanm yo. *Kaguvi* fikse je l sou ti mòn yo ak espwa.

Li soulve pousyè ak pye l k ap bat atè a, jouk tè a reponn ak eko son chante k ap soti nan mouvman pye pèp la k ap danse tou. Ak pye l toutouni, li kraze yon bann foumi, li suiv chimen yo trase a rive jouk sou ti mòn tè kote yo fouye kay yo, epi li kraze sila yo k ap soti anndan twou a. Lè l gade pèp la, yo pran chante ak yon sèl vwa, kè yo ap ponpe.

*Kaguvi* toujou mache ak kòn lanbi a ansanm ak baton l, li vire tounen baton an nan lè a. Li gen yon chapo sou tèt li ki fèt ak plim zwazo tou nwa. Se nan yon djakout nwa ki fèt ak po zannimo li prezève kouraj li, li pote djakout la sou do l. Pa gen moun ki janm wè sa k ladann l: grif yon lyon. Pandan seremoni *Kaguvi* a, moun vilaj la pran reviv ankò. Kaguvi danse pou l bay espwa ki nan kè yo a lavi, li danse viktwa y ap genyen nan lavni ansanm ak viktwa yo te viv nan pase yo. Li danse diferan eksperyans yo te viv nan pase yo, li danse forè a ki anviwonnen yo, li danse ti mòn yo ak platon yo, li danse jouk bri zwazo yo tounen chante lagè nan bouch yo. Li danse jouk kouraj lyon an penetre nan manm yo. Pye yo kouri ak vitès yon zwazo zèl byen laj. Malgre rèl zwazo rapas yo anviwonnen yo, espri pèp la pran vole byen wo pandan y ap reve laviktwa sèlman.

Yon pakèt vwa nan forè a pran pale ak *Kaguvi,* fèy bwa yo ansanm ak flè tou wouj tankou flanm dife yo sèvi kòm zouti pou yo pale. Li ka wè

figi zansèt li yo sou wòch yo, epi lorizon an dirije l sou wout pou l pran an pou l evite enmi l yo. Kònèy nwa yo montre l espas nan forè a ki ka pwoteje l epi geri l. Li prete mesaj nan men rivyè a kote branch wozo byen file yo ap kadanse, kote dlo a ap vide desann sou tè a.

Rebelyon an ap ranmase fòs. Lè l fèmen je l, vwa *Nehanda* pran pale nan tèt *Kaguvi*. Vwa a ba l kouraj, epi misye travay ansanm avèk li pou l akonpli objektif rebelyon an. Tanbourinè yo ak mesaje yo travèse forè a soti nan yon vilaj ale nan yon lòt, y ap koud yon nas fil zarenyen k ap gen pou l anglouti epi detwi. Kaguvi leve baton l nan lè a devan figi pèp la, epi l adrese yo ak yon vwa ki makiye ak rèv. Pèp la rete la y ap koute pandan y ap fredone.

Yon nèg soti nan foul la, li gen boukliye l nan men l, epi l lanse yon rèl ki ka fè san moun tresayi pandan l ap franchi wonn pèp la fè alantou *Kaguvi* a. Yon kouwòn ki fèt ak po zannimo chita sou tèt li, anpe plim zwazo tou wouj fè wonn kouwòn lan. Figi l ak bra l pentire ak tè tou wouj. Li pran danse devan foul la, li afime verite ki sot deklare yo, li depouye tèt li, li voye jete tout imilyasyon li soufri depi nèg blan an debake a. Li danse byen epi foul la montre l apresyasyon l, yo pran bat men yo, yo pran leve vwa yo ak lajwa pou yo ankouraje l danse epi pou l met tout kalite payèt nan dans lan. Nèg la se *Mashoko*.

# 17

Jou sa a, misye *Browning* ak misye *Smith* ret ap pale byen ta nan nuit lan, pandan balèn yo ki t ap fonn byen vit sou tab la t ap klere chanm lan.

"Sa fè konbyen nuit lè lalin lan klere mwen tande moun sa yo k ap chante kòmsi kè yo kontan. Poukisa polisye yo leve yo bat zèl yo san pa t gen okenn pwoblèm?" Misye *Browning* se yon moun ki bezwen tande tèt li k ap reflechi.

*Moses* kite travay la. Misye *Browning* toujou ka tande vwa li k ap bay demisyon l. "Lè yon etranje rive nan mitan nou, nou ba li manje ak lojman. Yon moun paka peri lè li antoure ak lòt moun. M swete w toujou antoure ak lòt moun." *Moses* te vin kote l pandan l t ap ekri yon lèt sou tab li a. Lè misye *Browning* te leve je l sot sou papye a, gen yon lide ki te di l *Moses* te gen konbyen tan li te kanpe la ap gade l.

"Yè mwen te salye w epi m te rete, men jodi a, mwen prale."

Misye *Browning* te sezi wè l te abiye ak rad tradisyonèl li yo. Epi, frenn li te anba bra l.

"Èske w te tande tanbou yo yèswa ansanm ak rèl byen fò yo?" misye *Smith* mande, epi konsa li tou koupe refleksyon misye *Browning* yo.

"Afriken yo toujou gen yon pakèt seremoni y ap fè. Kòman pou yon moun rive esplike seremoni dwòl sa yo ki pouse yo fè yon pakèt demagoji? Ou pa kapab konprann kwayans endijèn sila yo," misye

*Browning* di nan limyè a ki te prèske etenn. Menm moman an, pwent plim li kase, epi l nève.

"Mwen gen anpil fyète pou idantite pèp mwen an. M ap retounen mache nan sajès ras mwen," *Moses* te di l.

Fatige, misye *Browning* mete pil papye leta li t ap egzamine yo sou kote. Li leve, l al kanpe bò fenèt la, epi l pran gade nuit lan. "Endijèn yo yon ti jan ret dousman nan nuit cho sa a." Nan menm moman an, limyè balèn yo etenn dèyè l.

*Moses* te pale ak misye ak anpil asirans nan tèt li, se pa t kòm dabitid. "Yo mezire richès yon nonm selon betay li, ak lajè fanmi l. Yo respekte yon nonm epi yo chante lwanj li lè pawòl li solid tankou yon mòn."

"Èske l posib fanm *Nehanda* sa a vrèman gen pouvwa sou moun yo?" misye *Smith* mande, yon lòt fwa ankò li koupe refleksyon misye *Browning* yo.

"Mwen pa kwè endijèn yo ap koute yon vye granmoun konsa. Kisa l ka di yo? Sosyete sa a pa gen okenn respè pou fanm, se tankou timoun yo trete yo. Yon fanm pa genyen anyen pou l di nan lavi endijèn yo. Anyen ditou." Vwa misye krake. Misye *Smith* li menm gade silans li.

"Li difisil pou n boule nan yon mannyè sivilize ak moun ki plen sipèstisyon lakay yo." Nan moman konsa, misye *Browning* wè kòman li vrèman ijan pou yo gaye levanjil la nan Lafrik.

Misye *Smith* renmen son ti bèt lannuit yo. Krikèt yo ap chante deyò a, epi yon chòvsouri vole

antre nan fenèt ouvè a. Misye *Browning* leve pou l fèmen fenèt la, epi l chache yon bagay pou l chase bèt la ki pèmèt antre lakay li a. Li ranmanse yon soulye, epi l voye l sou chòvsouri a. Men soulye a sèlman fwote plafon kay la anvan l plonje atè. Misye ranmase yon liv epi l voye nan direksyon bèt la, nad marinad. *Smith* pa menm vire pandan misye ap konbat lè a tankou yon moun fou. Misye pran rele tan l vekse, li fè pakou tout chanm lan dèyè bèt la. Malgre l bouke, li kontinye kraze kò l. Li p ap bay bèt sila a ki anvayi espas li a legen. *Smith* pran gade misye ak anpil kiryozite.

Wi, Lafrik gen moman l. Misye *Smith* ale nan kwen chanm lan, epi l apiye sou mi an, l ap tann. Lè li klè pou misye *Browning* li p ap genyen konba sa a, li ouvè fenèt la, epi nan menm moman an li santi yon bagay vole pase bò zòrèy li. Chòvsouri a chape poul li, li vole travèse lannuit lan san l pa pèdi yon plim.

"Nou se yon pèp ki gen anpil fyète lakay nou," *Moses* te di anvan l te kite kay la.

Misye *Brwoning* pran joure. Misye *Smith* retounen nan plas li bò tab la. Limyè balèn lan klere figi misye ki makiye ak anmizman. Misye *Browning* pran travèse dife a tou dousman ak men l pandan lonbray li ap fè vayevyen sou mi kay la. Van ki antre nan fenèt ouvè a pouse rido a al frape ak chèz la.

***

De jou apre *Smith* disparèt la, yo jwenn kò l mare nan yon pye figye nan mitan forè a. Pòch li plen ti bèt mouri, epi yo jwenn boutèy koleksyon l lan, ak yon cheni ladann l, tou pre kote kò l blayi a.

Prèt la chita bò fenèt la, epi je l ret fikse sou syèl la. Misye *Browning* ap monte desann nan chanm lan. "Kiyès ki te ka kwè moun dosil tou dousman sa yo te ka revòlte?" li di. "Sèl bagay ki sèten se pou n pa fè endijèn sa yo konfyans ditou, menm si yo parèt y ap konpòte yo byen. Yo se ras moun ki pi malonèt, pi rize sou tout latè."

"Endijèn yo gentan touye douz blan nan estasyon *Nduroma* a," prèt la di. "Se sèlman karant kilomèt ki separe n ak estasyon an. Rebelyon an deja lakoz anpil moun mouri. Yo pa abitye travay, endijèn sa yo, se sa k fè y ap goumen ak nou. Yo pito chita nan solèy la tout lajounen pase pou yo soumèt anba sivilizasyon ki pi avanse nan mond lan."

"Yo t ap rayi nenpòt gouvènman. Menm si nou te zanj, yo t ap aji malonèt ak nou, yo t ap volè gita nou. Fòk nou fè yo soumèt konplètman, si se pa sa, yo p ap janm aksepte kwayans blan an pi siperyè pase kwayans pa yo." Misye *Browning* santi yo trayi l.

"Se sèlman zam k ap kapab fè endijèn sa yo tounen bon jan kretyen. *Nehanda* sa a se yon lougawou. Epitou, ki moun sa yo li gen dèyè l la? Se pa sèlman yon bann gadyen bèt, yon bann asasen?" Prèt la reponn bay lonbray misye

*Browning* k ap mache sou mi an. Lè lonbray la kanpe, li konnen misye *Browning* pral reponn.

"Nou bezwen pou kèk moun al fouye zòn lan, espasyalman pou yo sove moun pa nou yo. Kiyès *Nehanda* sa a ak *Kaguvi* sa a ye?" Misye *Browning* pran ri. Prèt la kenbe men l sou bib li a. Misye *Browning* gen yon kouto nan men l l ap lanse nan lè a.

"Nou se yon pèp fyè," *Moses* te di l.

# 18

Krikèt yo kole sou zèb la, zèl yo tou mouye ak dlo lawouze, epi yo paka vole. Yo mòde fèy yo, y ap tann reyon solèy la. Pandan y ap tann moman delivrans yo, yo pran balanse antèn yo, y ap chache detekte sa y ap devni nan lavni.

*Nehanda* fèmen je l epi fènwa a desann. Nyaj nwa a kouvri syèl la, apresa li gaye bout pa bout, epi reyon solèy la pran pèse nan fant pil nyaj yo.

*Nehanda* chita anba lonbray yon gwo wòch. Anba wòch la byen laj epi gen yon pakèt wòch pi piti ki chita sou tèt li. Lonbray la epapiye epi l fè wonn pyebwa sèch yo. Pi lwen, pyebwa yo menm voye lonbray pa yo ki pran fòm zèb yo. Yon nyaj nwa byen laj ale li kouvri solèy la, epi lonbray yo ki te atè a disparèt. Kònèy yo pran vole anlè pyebwa yo, y ap rele youn lòt. Lonbray yo, byen laj, pase sou figi pèp la, epi yo pran fòm wòch la kote *Nehanda* chita a. Yon gwoup zwazo vole pase ansanm, chimen yo trase a pandan y ap vole a pran fòm yon zwazo byen laj. Yon batay pete anlè nan branch pyebwa a kote yon zwazo ki fè nich pran kwape yon malfini ki li menm ap bat pou l jwenn manje. Yon ze sot anlè l tonbe sou wòch yo. Yon likid tou jòn gaye sou wòch yo, men l pa pran lontan pou l sèch pandan l ap degoute tonbe atè a.

Je *Nehanda* fèmen byen di pandan l ap balanse kò l ale vini, l ap koute chante k ap soti

anndan nanm li an. Pye l pliye anba kò l, epi men l plase sou jenou l. Li lonje men l sou bò goch li, li pran yon ti po ajil ki gen dlo ki sot nan rivyè a pou l bwè. Li vide anpe dlo nan men l epi l pase l sou kò l. Do l santi chalè wòch la kote l apiye a. Tout alantou l, vwa yo k ap fè wonn pran soulve.

Pèp la tounen apre yo fin vwayaje soti byen lwen, an menm tan gen anpe se ale yo prale. Yo tout tounen pou yo tande espri yo k ap gide yo, k ap pwoteje yo, k ap voye yo sou wout yo byen djanm, san yo pa pè anyen.

"Nou te akeyi vwa sila yo ki vwayaje deja. Nou te suiv vwa sila yo ki vwayaje deja. N ap jwenn fòs nan pouvwa sila yo ki anba tè a. Nou te mache nan mitan etranje yo, epi nou te envizib. Gade, nou tounen byen vivan apre n fin akonpli objektif nou. Nou te lanse flèch nou yo nan lè a epi yo te ateri. Pinga yo janm di nou pa t batay, nou pa t fè tout sa sila yo ki vwayaje deja te mande nou. Tankou van an, nou te travèse tout teritwa a pou n atake tout etranje nou jwenn sou wout nou. Yo menm yo t atake nou ak zam, men nou te ret kanpe djanm, nou pa t bay legen."

Yon nèg leve frenn li, ki kouvri ak san, byen wo epi li pran bouje l. Gen yon zam nan men goch li. Li met ajenou sou yon pye pandan l ap chante lwanj *Nehanda*, li menm ki te pwoteje l pandan l t ap anvayi baz etranje yo. "Di nou espri k plen pouvwa a. Èske n ap ka andire vanjans etranje a?" Se sa yon lòt nèg mande, vwa li ranpli ak laperèz. Li te wè jan yon nonm mouri vit anba kout zam.

"Pa pran okenn zafè etranje a. Si w pote nenpòt bagay ki rele etranje a pa l, remèt li la a bò kote antre gwòt la. Sèlman pran zam yo. Si w pran okenn lòt bagay ki rele yo pa yo, espri yo p ap kontan. Espri yo ap abandone w si w fè sa. Sèlman pran bagay ki ka pwoteje w tou, pa pran sa k ap detwi w. Etranje a sèlman ka pote destriksyon ak malè nan mitan nou. Pinga n anvi anyen etranje a. Pwoche etranje a ak yon sèl je, lòt la dwe avèg. Se je k plen anvi a k ap detwi nou, k ap chanje nou konplètman. Nou kapab vin pi fò epi nou kapab konplè nan nou menm si nou rete kwè nan tradisyon nou yo."

Plis gason pran antoure l pou yo pote mesaj pa yo, pou yo rapòte kijan yo te akonpli tout sa li te mande yo. Yo pote laviktwa nan tout atak yo.

"San enmi nou yo ap koule sou tout teritwa a kounye a. Nou priye espri yo pou yo pwoteje nou nan batay sa a." Gason yo pran fè bak soti kote *Nehanda* a, epi yo leve vwa yo ankò. "Èske n ap rete konplè nan imanite nou apre tout san sa a k ap koule a? Nou se yon pèp ki renmen lapè. Èske lapè ap retounen ankò nan patiraj nou?"

Pèp la voye zam yo fè yon pil nan antre gwòt la. "Pwoteje pye nou sou tè a. Mennen nou kote nou kapab bwè epi reklame eritaj k ap tann nou nan lavni. Nyaj tou nwa anviwonnen anlè pyebwa yo. Èske n ap jwenn espwa nan lavni? Èske n ap jwenn delivrans?" Pèp la kriye ak yon sèl vwa ki pran fè wonn mòn yo. Yon eko soti nan syèl la vin

jwenn *Nehanda*. Se vwa sila yo ki vwayaje deja, epi yo menm ak vwa sila yo se menm.

Toudenkou, *Nehanda* leve atè a epi l pran pwente dwèt li nan chak kwen teritwa a, li di yo ale nan chak kwen sa yo pou yo repete menm zak yo jouk etranje yo sot kò yo nan mitan nou. Si yo pèsevere, asireman etranje a ap bat zèl li.

"Nou fè pèp la sove monte nan mòn yo. Se la n ap batay kont enmi nou yo. Sou mòn yo n ap kapab pwoteje tèt nou. Di nou non, espri k gen pouvwa a. Èske n ap gen laviktwa nan mòn yo?"

"Sou mòn yo, sajès sila yo ki vwayaje deja ap gide w. Se nan mòn yo pase nou ye. N ap ofri sakrifis kòmsadwa, epi y ap bann tout bagay. Pa pè anyen. Sa se tè nou zansèt yo ban nou. Pwoteje l ak san w. Rasin pyebwa yo se frè tè a yo ye. Sa se sezon pou n vwayaje ale nan rasin nou, nan kòmansman kwayans nou yo, nan kòmansman tan an. Sa se sezon pou n plante nouvo espwa nan tè a, sezon pou n kriye. Sa se sezon lannuit, sezon krikèt, sezon lonbray long ki chase solèy la lwen latè."

Apre yon tan, *Nehanda* ouvè je l ki ranpli ak vizyon lavni epi l pran kriye pou l di pèp la, "Fòk nou kontinye batay. Pinga n sispann. Se sila yo ki vwayaje deja, ki anviwonnen nou ak espri yo, k ap ban nou pouvwa."

Yo limen yon gwo dife nan espas alantou wòch la, epi lafimen nwa a vole monte nan yon nyaj ki epapiye sou tèt yo, ki bare syèl la. Pèp la ap koute *Nehanda* pandan l ap chache vwa zansèt yo ki nan mitan yo. Dife a leve wo nan syèl la. *Nehanda* leve,

li voye tout bagay yo nan dife a, bagay yo te pran nan men blan yo, eksepte zam yo.

"Tradisyon etranje a ap detwi nou." *Nehanda* di yo pandan l ap ba yo zam.

***

*Nehanda* antre anndan fènwa gwòt la, epi l tann. Vwa yo ki soti nan tè a pwoche kote l, yo konfye l mesaj pou pèp li a, yo pouse l kontinye. Li reve lavni pèp li a, li wè yo k ap mache nan libète sou ansyen bitasyon yo an.

Yon lòt fwa ankò, pèp la retounen. Li rete anndan nan fènwa gwòt la, kote yo pa wè l, epi li pran pale avèk yo. Vwa li se vwa sila yo ki vwayaje deja, ki soti depi nan kòmansman tan an. Pèp la kanpe nan antre gwòt la, y ap rele, y ap mande l pou l pataje vwa sila yo ki vwayaje deja avèk yo. Vwa yo pran pale sou batay y ap mennen yo.

Se anndan yo menm vwa yo soti, anndan gwòt la, anba tè a, ak nan rasin pyebwa yo. Vwa yo reveye pati nan yo a ki mouri deja, epi sa motive yo mache ak yon nouvo kwayans, ak prensip bon konprann ki repann lavi nan lespri yo. Dèske yo chase tout laperèz soti nan nanm yo, yo prèt pou yo viv, yo prèt pou yo mouri.

Dwèt li byen vivan anndan po ajil la, dlo sakre a antoure yo. Se dlo sila a ki kore pèseverans li nan konba pou l rete vivan. L ap chache kòmansman tan an, ki li menm pa gen kòmansman. L ap chache volonte sila yo ki vwayaje deja,

ansanm ak fòs yo. L ap chache sajès grandèt yo ki pa janm kite latè.

Si l pa ranpòte laviktwa nan konba l ap mennen aswè a, y ap detwi pèp la konplètman. Nan fènwa lank ki antoure l la, li santi yon bagay k ap grandi. Bagay la ap rasanble fòs li, se nan mi gwòt la menm l ap devlope gradyèlman jouk li ateri atè a epi li pran kouri nan espas gwòt la. *Nehanda* reyaji an tèt cho, li pran bouje pandan l ap bosi do l anba plafon gwòt la ki tou ba, li pran fè wonn. Gen yon fado k ap pran pwa sou zepòl li, epi kò l chavire atè. Li pran joure.

Gen anpe ti wòch atè gwòt la, li ka santi yo k ap fwote kont kò l. Li kouche atè a epi sant tè a ranpli l, li ba l fòs. Nan lòt bò gwòt la, nan fènwa a, yon gwo zwazo chita, l ap domine espas anlè tèt *Nehanda* a. Li pa wè zwazo a, men li ka santi prezans li. Je zwazo a ap pwomennen sou tout kò manmzèl, l ap tann pou l detwi l. Apresa, li tande zèl byen lou yo ki pran bat epi lè a nan gwòt la pran bouje. *Nehanda* koute ak tout fòs li, pou l ka tande lè zwazo a bouje ankò, pou l ka konnen ki kote pou l dirije kòlè l. Espri yo avèk li, y ap pwoteje l kont malè ki soti pou detwi l la. Li tande grif bèt la k ap grafonyen atè a, k ap voye tè sou mi gwòt la. Li ouvè je l epi l pran chache bèt la, men bèt la fè youn ak fènwa a. Li tande l bouje ankò epi l konnen fwa sa a se vole l vole kite gwòt la, pou l al tonbe nan fènwa lannuit lan. Li drese kò l, li chita dwat ak dwèt li alantou po ajil la, ki vid kounye a. Vwa l leve soti anndan l, li fè wonn gwòt la, l ap chache.

"Nou te tèlman danse, nou te konvoke lavni vini nan mitan nou. Dans nou yo te konvoke pase nou tou. Dans nou yo mawonnen ak sajès, se dans nou yo ki pèmèt nou vin plis pase sa n te ye anvan. Lapli a te tonbe byen fò sou tè a, li te pèse twou pou dlo nan je nou koule. Dlo nan je nou yo te bwote anpe pati nan nou menm ale, yo te bwote fot nou yo ale. Dlo nan je nou te koule ansanm ak san enmi nou yo.

"Nou te danse dans sakre nou yo, nou t ap chache padon nan men sila yo ki vwayaje deja. Syèl la ki te plen nyaj te eklate, li te pran dife, epi tè a, tou wouj, te pran vibre anba pye nou. Anba nyaj yo ki t ap boule ak dife, lapli a te pran tonbe ak tout fòs.

"Nou te kanpe bò kote rivyè kote nou te rasanble a, bò rivyè a te tou mouri, epi sezisman te pran nou. Pa t gen okenn siy pou te fè n sonje lapli ki te tonbe anvan. Pa t gen okenn siy inondasyon nou te wè a. Syèl la te kòm yon gato labou, dekore ak gwo wòch ki soti nan yon tan nan lavi nou nou te bliye: syèl la te konplis nan konplo pou twonpe nou an.

"Rasin pyebwa yo te pwente nan direksyon syèl la, yo te tou rèd, san mouvman. Nou te pito reyalite rèv nou yo pase reyalite sila a ki san lavi. Nou te swaf bri rivyè k ap koule, k ap fè n sonje nesans ak kwasans ak pwomès delivrans nou. Se avèk kòlè nou te pouse gwo wòch yo soti nan rivyè a ale nan forè a, epi n te tann."

# 19

Se sèlman kèk pyebwa deseche ki rete anrasine nan tè a, epi zeklè a sanble li prèt pou l eklate nan syèl la. Gen anpe gwo rasin ki monte, ki gaye kò yo sou anpe wòch byen laj, men se kòmsi gwo wòch yo tou ap revòlte lè w gade fason yo panche sou anpe ti wòch, prèt pou aji. Gwo wòch yo apik epi lè move tan, yo sèvi abri pou ti gason k ap gade zannimo. Epitou, anba abri wòch yo, ti gason yo konn gen abitid al reviv moman seremoni ki inisye yo kòm jenn ti gason nan kominote a. Nan seremoni sila a, ti gason yo reveye vanyan yo epi kominote a kominike yon espri libète nan nanm yo.

Malgre chimen an parèt san obstak, epi platon sou tèt mòn yo ouvè de bra yo pou akeyi vwayajè, se pa ti defi sa ye pou yon moun rive sou tèt chenn mòn sa yo. Epi, espas mòn yo kouvri ak yon gwo silans. Silans lan bay eko sajès ak bon konprann zansèt yo, ansanm ak prezans *Mwari* ki etale mèvèy wòch sila yo sou tè a. Gen yon mòn ki pi grandyoz pase lòt yo. Sanble sila a ki kreye mòn yo te kreye l anvan, epi apresa li te itilize l kòm bankèt pou l chita pou l kontinye travay la. Oubyen petèt se andènye yo te kreye l, li tèlman parèt san mank. Tèt mòn sila a sanble ak de men yon fanm ki kontre pou resevwa sekrè nan men sila yo ki vwayaje deja. Granmoun yo di gen yon fwa, lè *mhondoro*, yon gwo espri nan teritwa a te mouri, yo te wè dlo ki t ap koule soti nan men sa yo. Epi, lè

dlo a te rive anba mòn lan, tè a te vale l. Yo di, tè a te tranble pou l resevwa mò sila a.

Chak bò mòn lan antoure ak anpe wout ki pike monte tou dwat tankou yon poto, ou ta di pou pwoteje l. Sèl eksepsyon an se yon ti wout tou kwense ki bay yon ti pasaj pou monte tou dwat nan yon kwen mòn lan. Sa fè plizyè jou moun yo ap ranmase wòch tout kalite gwosè epi y ap fè mouvman pou chanje pozisyon kèk wòch byen laj yo. Tout lajounen, gen moun ki kanpe an gad pou siveye chak kwen mòn lan, pandan pifò nan yo rasanble anlè sou tèt mòn lan. Lannuit, pèp la dòmi nan yon gwòt byen laj, men pa gen yon moman kote yo tout ap dòmi. Menm pyebwa yo ak wòch yo kòm kanpe ankwa, lonbray yo ap lanse yon defi.

Pita nan apremidi, youn nan gad yo ki t ap veye bay siyal pou l avèti gen anpe gason k ap pwoche sou cheval. Yo gaye nouvèl la bay pèp la, ki yo menm pran pozisyon yo anlè sou pwent mòn kote ti wout kwense a ye. Li posib pou sila yo k anba wè kèk moun k anlè yo, men pifò ret yon ti jan kache.

Nèg ki sou cheval yo anba a ap vanse nan yon liy byen long ki kouvri ak pousyè, sòlèy la prèske avegle yo. Yo tout gen zam, epi mouche ki nan tèt liy lan devan gwoup la ap pwente direksyon pou y ale a ak yon epe. Gen senk nan yo ki rete dèyè, cheval yo pwente nan diferan direksyon epi ke yo chak ap sekwe detanzantan.

Mouche ki gen epe a ap dirije gwoup la nan direksyon tèt mòn lan. Gen yon chanjman sibit ki

frape gwoup la pandan chak cheval travèse sot nan solèy pike a antre nan lonbray ti pasaj la kote lè a yon tijan imid epi li fè pi fre. Dlo ap koule desann soti sou wòch la ki kouvri ak bab panyòl, epi gen kèk kote tè anba pye yo a tou mou. Cheval yo pran ranni lè yo santi chanjman sibit sa a. Yo kontinye swe pandan y ap batay pou yo grenpe mòn apik la, men kounye a swe yo pa seche, ki fè yo pran tranble. Mesye yo ankouraje cheval yo monte ak ti pawòl byen dous. Men, pye youn nan cheval yo glise sou wòch mouye a epi l tonbe sou jenou l. Li pran kriye pou l pwoteste trajè sila a. Kavalye a desann, li mennen cheval la apye. Lòt yo oblije fè menm bagay.

Lè yo rive nan mwatye wout pou mennen yo anlè, gen yon kote ki kouvri ak wòch. Kidonk pasaj la vin tèlman kwense se yon sèl cheval ki ka pase alafwa, epi ak anpil difikilte. Dirèkteman anlè espas sila a, gen yon nèg k ap suiv tout sa k ap pase anba a. Figi l kouvri ak fèy, epi li rete san bouje. Nan lonbray anba a, li wè gen anpe nan sila k ap vanse yo ki tou kanpe jis anvan ti plas pi kwense a.

Reyon solèy yo kòm pran yon pozisyon orizontal kounye a. Pandan yo kontinye monte, se mouche epe alamen an k ap dirije gwoup la sèlman ki ret chita sou cheval li. Li fè yon poze pandan l ap pwoche dènye pati nan mòn lan ki pi apik la. Cheval li a te ka santi lè a devan an pa t imid menm jan ak kote l ye a nan moman an, epi li te pran foure pye l fò nan tè a, li pa t ka tann pou l kite lè mouye a. Pandan l gade anlè, mouche a wè gen yon zetwal

ki gentan parèt nan syèl la. Zetwal *Rigel* la? Sa dwòl, pou yon ti moman se kòmsi li wè wòch ki te sou ti pwent mòn lan bouje. Se pa anyen, jounen an te long, monte mòn lan te di, se limyè a ki twonpe je l. Se pa zetwal *Rigel* la, li te di tèt li. Petèt se zetwal *Sirius* la.

Premye twa boul wòch yo tonbe prèske an menm tan. Gen youn ki gen fòm yon ze, se twa fanm ki pouse l desann, youn pouse anlè a pandan de lòt yo itilize yon bwa long kòm yon levye. Li sot tonbe egzakteman dèyè mouche ki gen epe a. Li pa frape anyen kote l tonbe anba a, men se pa ti mèvèy lè l pran woule desann jis li bouche ti pasaj pi kwense a, li domaje de cheval sou wout li.

Gen yon lòt wòch, pi gwo, nan fòm triyang, yo lanse moman yo deplase moso bwa ki te sèvi pou kore l la. Li sot tonbe sou de pye dèyè youn nan cheval yo, epi la menm mèt cheval la tire l. Wòch sa a woule sèlman yon ti distans anvan l kanpe.

Pi gwo wòch la apeprè wotè yon ti gason dizan, li won yon bò epi plat lòt bò a. Se uit nèg ki pouse l nan direksyon solèy la pou l al blayi anba. Li rebondi sou yon mi anfas falèz la epi ankò sou yon lòt ki pi ba. Li pa frape anyen dirèk, epi l kraze fè de moso lè l tonbe anba. Moso pi piti a rete anplas pandan pi gwo moso a woule desann kote ki te deja gen blokaj la epi zòn lan vin bloke pi plis.

Apresa, yon bann ti wòch anvayi lè a tankou lapli nan yon toubiyon. Ti gason yo ak ti fi yo lanse ti wòch lajè men yo, pandan gason yo ak fanm yo voye wòch lajè tèt yon moun. Premye lanse a yon

tijan difisil pou akonpli. Yo pa t ka dirije wòch ki pi gwo yo byen, men yo te met ansanm pou yo lanse yo kanmenm, pou yo pouse yo ak pye yo oubyen ak yon bwa.

Anban mòn lan menm, se konfizyon total. Cheval yo pran kanpe sou de pye dèyè yo epi je yo menm prèt pou soti nan figi yo; genyen ki pran plonje desann mòn lan san kontwòl. Anpe nan mesye yo eseye pwoteje tèt yo dèyè yon cheval oubyen yon wòch pou yo kapab itilize zam yo; men, sa pa t vrèman itil yo anyen anfas atak sila ki t ap soti anwo mòn lan. Anpe lòt eseye kouri desann mòn lan, men yo jwenn ti pasaj la bloke nèt ak cheval ki blese ansanm ak wòch ki plede vide anba. Gen yon ti gwoup mesye, pami yo mouche epe alamen an, ki kontinye fè jèfò pou monte mòn lan. Anlè a, yo kontre fasafas ak de zam; de zam pa t anyen nan yon batay, men yo t ap ogmante rezèv zam lan pandan yo t ap kontinye goumen.

Nèg yo bwote anpe zam yo pran nan batay la ale nan plas estratejik la epi yo pran lage bal anba. Kounye a, lannuit la fin deplwaye zèl li nèt epi vle pa vle blan yo bat zèl yo kite mòn lan. Pèp la fè yon kanpe nan atak wòch la, epi nèf gason desann anba ak frenn yo ansanm ak sis zam pou y al ranmase plis zam. Nan maten, yo wè gen omwen katòz blan ki mouri epi yo sezi onz zam. San dout, blan yo te bwote anpe parèy yo ki blese ale avèk yo. Sèt cheval te mouri epi yo te sezi de. Pa gen yon moun nan mitan pèp la ki te blese.

Pèp la pran chante pandan y ap desann mòn lan. Konbatan yo leve frenn yo anwo tèt yo pou yo aklame zansèt yo ki te pwoteje yo pandan batay la. Yo met ajenou atè a pou yo bat men yo, pou yo selebre fòs yo, ansanm ak fòs pèp la. Sila yo ki pi granmoun nan mitan yo pran lapawòl pou adrese sila yo ki vwayaje deja, pou mande pou yo kontinye voye je sou pèp la.

"Pa abandone nou nan batay sila a," yo pran kriye. Lòt yo bat men yo, epi yo pran pale. Son men yo k ap bat la ranpli forè a ak yon son chante. "Se nou menm ki gen sekrè lapawòl. Se nou menm ki kapab wè kote je pa ka wè. Kidonk, pwoteje nou kont enmi nou yo." Pou yo pwoteje memwa yo ak espwa yo, yo te leve boukliye yo anlè.

Yo retounen ankò bò kote *Nehanda*, se nan men l yo chache enspirasyon ak sajès. Malgre yo soti vivan nan batay sa a, yo rekonèt sa p ap pran tan anvan yo menm tou yo oblije bay legen ansanm ak rès pèp la, epi retounen nan vilaj yo. Si se pa sa, an verite zam blan yo ap tou detwi ras yo sou latè. Se vre gen anpil fwa yo bat blan yo nan batay la, men sa pa kont pou asire sekirite yo. Se sèlman lè blan yo kite tè a, y ap ka gen sekirite.

Lè yo retounen nan plas kote yo te konn rankontre ak *Nehanda* a, kote yo te gen randevou avè l ankò, yo pa t jwenn li. Yo pran rele nan antre gwòt la pandan y ap bat men yo pou yo montre respè. Gwòt la reponn ak sèlman yon silans. Yo pase anpil tan ap tann ak espwa l ap retounen vin jwenn yo. Petèt se nan forè a l al fè yon ti mache. Si yo

pèdi *Nehanda*, sa t ap vle di yo pèdi koneksyon yo ak sila yo ki vwayaje deja. Sa t ap vle di lanmò.

Se kòmsi yo detwi yo konplètman. Yo ka wè mak pye blan yo alantou gwòt la.

Siy prezans blan an ranpli kè yo ak laperèz. Mak pye blan an viwonnen plas sakre a, kidonk, li pa sakre ankò apre abominasyon sila a etranje a komèt la. Yo mande èske l ap posib pou yo retabli koneksyon yo ak sila yo ki vwayaje deja apre tout sakilèj sa yo. Vwa yo leve ansanm ak frenn yo nan lè vid la.

Apre anpil refleksyon ansanm ak lapriyè pou mande espri yo pwoteje yo, pèp la deside antre anndan gwòt la pou yo wè ak de grenn je yo si yo touye *Nehanda*. Yo bat men yo ak respè pandan y ap bese tèt yo pou yo pase nan antre gwòt la san wòch file yo pa pike yo.

Yo pa menm jwenn po ajil la.

# 20

Zarenyen an gen yon jan li tise silans nan nas li, se nan pasyans li sa soti. Pandan l ap voye pye l rive jouk nan lavni, l ap tise epi l ap anglouti tout tan an nan vant li k ap goumen ak grangou. Solèy la voye reyon li yo pèse nan mitan fant pye zarenyen an, pye yo sanble y ap disparèt. Lè a nan espas la pa oze bouje. Pa gen soulajman kont rizèz zarenyen an, sèlman yon liy krache plen san ansanm ak lanmò vlope nan yon boul pousyè. Zarenyen an santi l satisfè ak vitès li, yon vitès byen dousman ki mawonnen ak yon entèlijans rapid. Epi, lè vant li byen plen li pran pase n nan betiz. Zarenyen an mache ak tout jantiyès li nan lè a ki plen ti bèt azèl. Pandan l ap tise pwovèb nan lè a, zarenyen an reklame espas li, li soti sou yon branch ale sou yon lòt anndan pyẹbwa a.

*Nehanda* pran mache nan forè a, l ap abzòbe tout bagay tèt anba k ap soti nan lè tou vid la. Lang li lanse pawòl pou kwape reyalite l ap viv la. Nou konnen, sila yo ki kontre difikilte sou wout yo ki twòp pou yo sèlman ka defann tèt yo ak lapawòl. Li deklannche pawòl soti nan wòch yo k ap ba l pwoteksyon. Li fè silans lan tounen lapawòl, epi silans lan mawonnen ansanm ak pawòl ki gen pouvwa transfòme lavni, epi yo pran flote nan lè a. Li se sila a ki te gen kran pou l pale, kidonk yo p ap jwenn li bèk atè. Entansyon l se pou l chanje menm sezon moun k ap viv sou latè. Blan yo byen

detèmine, yo pa sispann pousuiv li sou chimen l. Men li menm, li konplètman konfòtab nan espas sa a ki ranpli ak ansyen sekrè epi ki akeyi prezans li. Li menm tou li byen detèmine pou l fè etranje yo k ap pousuiv li a pase nan yon je zegui.

Li deja fè yo pase anpil traka pandan y ap suiv li a, nenpòt viktwa yo ka genyen kont li ap kouvri ak lonbray traka sila yo. Forè a akeyi l, men kanta pou etranje yo k ap pousuiv li a se kontamine y ap kontamine forè a ak mak pye yo ki soti pou detwi li menm ansanm ak pèp li a. Li pran voye plòt krache nan touf bwa yo, li vekse, se pa ti rayi li rayi etranje yo k ap pousuiv li a; li kriye lè l santi fòs li k ap febli ansanm ak vizyon l k ap vin tou twoub pandan kout zam ap teworize mòn yo dèyè l. Lafimen ki soti nan dife mesye blan yo limen an souye lorizon an.

Gen yon twal nwa ki pandye sou zepòl li, epi l kouvri rès kò l. Mwatye nan twal la vin tou mouye ak swe, epi dlo a souse ti materyèl ki fè twal la jouk li kole sou kò *Nehanda*. Lè l pran mache vit nan mitan zèb byen wo tou sèch yo, van an soulve twal la jouk li kouvri figi l, men li pa menm remake sa. Tèt pyebwa yo ak fèy yo tou vèt parèt tankou nyaj byen wo k ap flote byen rapid nan syèl la, epi sa ba l yon tèt vire. Li oblije fè yon kanpe, men l sou senti l, li mouye po bouch li ki sèch ak lang li, epi li gen yon tous k ap fòse lè soti anndan l, yon fason pou febli l. Apresa, li lage kò l sou zèb la, ki plen ti pikan, li blayi plat atè a jouk li santi san l retounen sikile pi dousman nan manm li yo, jouk

vizyon l retounen nan je l. Bwouya a eklèsi nan je l, lè a vin pi klè, li vin wè tèt pyebwa vèt yo pi byen.

Kounye a, se atè a bò rivyè a li chita ak pye l nan dlo a. Epi, li pran suiv yon aganman k ap eseye travèse dlo a sou yon branch bwa. Lè aganman an apiye twòp sou pwent branch lan, bwa a soti poul panche nan dlo a, epi aganman an rebalanse kò l. Men, se tou dousman ak anpil pasyans li bouje. Apre yon ti tan, li eseye pwoche pwent branch lan ankò. Fwa sa a, li ratresi ke l fè yon ti boul. Lè branch lan fè yon ti panche nan dlo a, aganman an pran pasyans, li kenbe la jouk branch lan rive lòt bò ti rivyè a. Epi, se konsa li woule kò l tou dousman sot sou branch lan desann atè. *Nehanda* gade l k ap disparèt tou dousman nan zèb la.

*Nehanda* kache nan mòn yo, etranje yo k ap suiv li a pa konnen anyen nan mòn sila yo. Gen delè yo pase kite l k ap dòmi nan antre yon gwòt ki kache byen fon. Kòman yon fanm ka rive reziste nan forè a? Yo kwè yo chache nan tout kwen forè a, men yo twonpe tèt yo. Li ka wè yo pandan y ap desann mòn lan, nan distans lan yo tounen pousyè.

Etranje yo k ap suiv li a, ansanm ak misye *Browning* kòm chèf yo, retounen pou met presyon sou moun nan vilaj yo, men yo pa janm rive jwenn *Nehanda* toujou. Pèp la ensiste se nan mòn yo manmzèl ye. Ak zam pwente nan do yo, nèg vilaj yo gide blan yo nan forè a rive sou mòn yo, men yo pa ka jwenn li. Misye *Browning* vole sou wòch yo, li tire anpe bèt lè l kapab, epi konsa li omwen santi l gen laviktwa pou yon ti moman.

*Nehanda* leve ak solèy la ki pran voye reyon jòn li yo nan tout je l. Lawouze a ap koule tankou lapli sou pye l. Li vrèman vle reziste yon lòt jou ankò pou l ka pale, epi li lapriyè sila yo ki mouri, ki deja vwayaje. Lang li refize pran repo epi l ranpli forè ak eko prezans li. Apre l fin bwè dlo nan yon ti rivyè, li pran chante. Li konbat silans sila a etranje a deside enpoze sou li a. Zwazo yo kouri ale nan syèl la pandan l ap pase nan mitan pye *musasa* byen wo yo kote fil zarenyen yo reflete imaj douvanjou a.

Pa gen espas sakre sou tè a ankò, sèlman espas k ap bouje pasi pala, ki san fondasyon epi ki mawonnen ak yon pakèt jès san sans ki anvayi lè a: jès etranje yo k ap pousuiv yo, k ap chanje zam yo pozisyon soti sou yon zepòl ale sou yon lòt, jès viktim lan k ap kouri pasi pala, k ap kache dèyè pyebwa yo ak gwo wòch yo. *Nehanda* kenbe sajès li ak anpil prekosyon, li pwoteje l anba tete l. Li pase konbyen nuit san dòmi, epi plizyè fwa li travèse fontyè lanmò. Entimite l ak sila yo ki mouri, ki devwale sekrè ranpli ak pouvwa, fè l pa pè okenn rèv. Espri a, zansèt li a, pataje yon grenn avè l, epi li plante l nan bon teren. Sa fè lontan li kenbe grenn sila a nan men l. Li gen kèk tan l ap travèse plizyè fontyè. Trajè sila a ranpli l ak yon doulè anmè, ki se pitit sakrifis. Lè l voye je l gade solèy la, limyè wouj ak blan an gaye nan lorizon an.

Li pran mache, li pran vire tounen nan forè a, se seremoni pou akeyi yon lòt nesans. Li antre nan gwòt la, epi l chase lonbray li. Se nan gwòt la l ap gen pou l fèt yon dezyèm fwa. Pa gen okenn

moun pou asiste dezyèm nesans li an, sèlman espri yo k ap kriye nan vèy sila yo ki sakrifye tèt yo nan batay la. Kanta pou *Nehanda,* li pran kriye jouk zetwal yo eklèsi syèl la pou yo pote limyè a retounen nan je l. Epi, li pran gade zetwal yo k ap danse nan syèl la, y ap ponpe, y ap vole, y ap eklate, y ap anfante lòt zetwal, an menm tan y ap travèse fontyè lanmò ak espri yo konplètman an amoni ak moman lanmò yo. Yo konnen fènwa a gen pou l disparèt lè yon lòt limyè parèt nan syèl la ankò pou detwi yo, epi yo pa gen pwoblèm kouri kontre ak lanmò sila a. Yo deja viv moman viktwa yo, moman kote y ap briye ak yon ekla san parèy. Yo deja santi glwa yo epi yo pran chante nan moman sila a, moman yo egziste an amoni ansanm ak fènwa a ki fè yo briye.

Nan fènwa a, ak yon ti limyè dife k ap limen etenn pou l ka kenbe cho pandan nuit lan, li fèmen je l epi li pran repase sou tout wout li travèse yo ansanm ak defi l te lanse lanmò pandan long vwayaj li nan forè a. Nan chak wonn li tise, li wè akonplisman yon bagay definitif, yon bagay yo p ap janm ka detwi. Chak wonn se yon pawòl k ap rale tè a soti anba grif etranje yo, yon pèlen pou yo menm k ap pousuiv mak pye l sou tè a, nan chimen ki mennen lakay sajès ansyen an.

Li kite fènwa a pwoteje l tankou yon boukliye.

# 21

Yo aliye ajoupa yo nan fòm yon lalin ki nan premye katye l, epi chak ajoupa bay solèy la fas. Zèb yo ki kouvri ajoupa yo yon tijan pandye sou mi yo. Ak pasaj tan an, yo pa klere ak koulè jòn melanje ak mawon yo te genyen anvan an ankò, kounye a yo gen yon koulè mawon k ap pouri. Kanta pou ti ajoupa yo, mi yo ap deteryore, epi zèb ki kouvri yo a pandye rive jouk atè a. Poul yo beke zèb ti ajoupa yo, epi yo voye zo zèb la bay pitit yo nan lakou a. Poul ki pi wòklò yo menm vole monte sou tèt ajoupa yo pou yo fè nich yo. Chen yo kouche anba zèb yo ak po je yo pandye, y ap chase mouch k ap poze sou zòrèy yo ki plen maleng.

Ajoupa ki sèvi kizin lan li menm tou won epi byen ba, li chita dèyè ranje ajoupa yo. Pozisyon l andeyò wonn ajoupa yo pa fè l pi byen kanpe. Branch bwa ki te mare diferan pòsyon zèb yo sou do ajoupa a kase epi zèb yo gaye. Kanta pou kote zèb yo te pike monte nan direksyon syèl la, kounye a li plonje desann byen plat, ki fè reyon solèy la rive pèse jouk atè a nan mitan ajoupa a. Labou ki te kouvri antre ajoupa a glise tonbe epi poto mi yo menm ret kanpe tankou eskelèt. Foumi yo ap atake poto yo sou bò dèyè kote solèy la pa deranje yo. Yo tèlman manje anndan poto yo, yo dekore fas poto yo ak yon pakèt ti twou. Yon senp ti lapli apremidi ap sifi pou jete poto sila yo plat atè.

Toujou gen kèk siy lavi alantou bitasyon yo, malgre sa fè konbyen mwa depi pifò gason yo ale. Pa gen moun ki konnen si okenn nan yo ap retounen desann mòn yo, oubyen menm si yo ta tounen, konbyen pati nan nanm yo y ap kite dèyè. Nan sityasyon sila a, kote souf lavi ap respire prèske san lavi, fanm yo kontinye travay, yo kontinye ap bat manch pilon yo k ap pouse yon son ki penetre anndan tè a menm, malgre medam yo mwatye bliye kadans son an. Y ap moulen dènye grenn mayi ki rete yo, epi y ap ranmase sa ki tonbe atè a anvan poul yo beke yo, malgre poul yo tou y ap soufri menm grangou a. Timoun yo ap jwe anba *hozi* a, ki kounye a pa gen okenn pwovizyon. Lè yo monte sou mi *hozi* tou vid la, epi yo pran jwe anndan l, pa gen moun ki fè yo sonje konsekans yon zak parèy nan tradisyon yo an. Depi batay la kòmanse a, chak jou kanpe pou kont li.

Ti gason an sou tèt pyebwa *musasa* a, nan plas li abitye ye a. Dèske pa gen bèf ankò, li vin la chak maten. Premyèman, li monte anlè nèt sou branch byen wo a, sa k pi wo ki ka kenbe pwa l. Li lonje kò l jouk tèt li soti nan mitan fèy yo, epi sa fè anlè pyebwa a pandye nan direksyon solèy la. Men, li pa pè. Li ka wè tout sa k ap pase nan vilaj la, epitou li ka wè mòn yo k ap desann tankou macheskalye rive nan rivyè a jouk anba. Sè li yo ap retounen ak vesèl yo plen dlo sou tèt yo, men yo toujou yon bon distans, distans de mòn, kidonk yo sanble ak yon pakèt ti pwen sou wout la. Depi lapli

a sispann tonbe, sous dlo yo seche epi lavi a vin pi di nan yon pakèt jan.

Lè l travèse sou branch akote a, li ka gade nan lòt direksyon an epi lè sa a li ka wè mòn ki pi wo yo, lwen kote solèy la k ap leve a. Papa l sou youn nan mòn sa yo. Men, li ka wè mòn sa yo trè byen menm lè li atè, kidonk li desann yon ti etap ankò kote l kapab chita alèz sou yon branch ki byen fèm.

Nan plas sa a, vizyon l yon ti jan bloke, li sèlman ka wè nan twa direksyon akoz jan fèy yo ouvè a. Li toujou ka wè wout nan lès la ki mennen nan rivyè a. Nan lòt bò pyebwa a, li kapab wè ajoupa pa l la. Epi, lè l gade dirèkteman anba l, li ka wè pil tè ki anba pyebwa a, kote yon poul ak pitit li ap mache.

Kèkfwa, li rete maten an nèt sou branch bwa a. Foumi ap vwayaje monte desann sou twon pyebwa a. Yo sanble yo prese. Li jije sa k ap desann yo ta dwe vole, kidonk li teke youn ak dwèt li. Men, li pa rive suiv chimen vòl foumi an. Se apre yon ti moman li wè poul la ak pitit li yo k ap kouri pou yo atrap yon bagay.

Sè l yo fè yon ti kanpe pou yo poze jis anvan dènye ti mòn lan. Kounye a yo chak gen de pye de bra. Yo p ap lontan rive. Pa dèyè yo gen de pwen k ap pwoche rivyè a, yo kouvri ak yon nyaj pousyè. Sila yo janbe yon espas epi yo disparèt. Sè l yo menm ap ranmase tè nan yon twou foumi yo konstwi ki pike monte fè yon ti mòn. Pandan youn ap ede lòt mete vesèl yo sou tèt yo, pwen yo parèt

ankò, yo fonn, epi yo retounen. Lajè yo ak fòm yo ap chanje toutan nan chalè a.

Ti gason an gade anba. Gen yon chen ak zòrèy li blese ki ranplase poul yo. Gen twa mouch ki poze sou blese a, epi gen anpe lòt k ap danse alantou l. Nan lòt bò pyebwa a, de fanm chita deyò ajoupa a, y ap eseye konekte yon pikwa nan manch li. Li kapab wè matant li, men se sèlman men manman l li ka wè. Li jije se premye fwa fanm yo ap fè travay sila a.

Kounye a, pwen yo parèt kòmsi se de moun ki chita sou yon bèf. Ti gason an pran gade yo ak kiryozite. Li poko janm wè moun chita sou bèf. Yo kanpe nan plas kote yo kapab chwazi monte vin nan vilaj li a oubyen ale nan vilaj pi lwen an. Men, pifò vilaj yo vid kounye a. Moun sou do bèf yo kontinye vanse, yo disparèt, yo pwoche, epi yo disparèt ankò.

Pandan yo monte dènye ti mòn lan, ti gason an reyalize se pa bèf zannimo yo ye. Ke yo ap sekwe nan yon jan ki fè l sonje fwèt pou repouse mouch chèf vilaj la konn itilize nan seremoni yo. Sè ti gason an kanpe pou yo antre anndan ajoupa a, nan yon ti moman yo soti ankò san vesèl yo epi yo gaye. Moun ki atè yo poko ka wè moun k ap pwoche sou bèt yo.

Ti gason an pran gade sila yo k ap vini an ak anpil atansyon. Li remake jan pwal bèt yo kout epi yo klere, eksepte pa dèyè kou yo, kote pwal la long epi l nwa, tankou ke a. Mouvman ke yo vrèman kapte ti gason an. Ke yo yon tijan koube, yo sekwe ak chak pa bèt yo fè, epi detanzantan yo voye kò yo

yon bò ak yon sipèb elegans. Nan moman ti gason an paka wè zannimo yo ankò, se lè a yo antre nan vilaj la.

Panik ki eklate atè a fè ti gason an sezi. Li reyalize kounye a li te dwe avèti manman l ak matant li, men li twò ta. Manman l ap rele l ansanm ak sè l yo ak yon vwa fòl. Li kòmanse desann, men zannimo yo vin parèt dirèkteman anba l la, yo mare nan dènye branch pyebwa a. Li kapab wè tèt youn nan bèt yo ki gen pwal mawon ansanm ak ke yon lòt ki gen pwal nwa epi ki bay fas li nan lòt direksyon an. Melanj laperèz ak sezisman ki anvayi l la fè l vin kòm paralize.

Deblozay ki pete anba a vin pran chè pi rèd. Matant li kouri nan ajoupa a ak sè l yo, apresa li soti, li kanpe devan ajoupa a bò kote manman l k ap bloke pòt la, pikwa a nan men l toujou. Toulede fanm yo ap rele byen fò, byen fache. Youn nan bèt yo, sa li pa ka wè tèt li a, fè yon bri byen dou, lòt la bay yon son mizik pandan l ap bouje tèt li leve anlè, epi se konsa li vin wè kòman je bèt la tou blan byen laj tankou yon ze bouyi.

Gen yon gwo bri, yon bri pike ki gaye sou bitasyon an. Manman l glise desann devan pòt la epi li ret san bouje. Matant li pete yon rèl epi l ranmase pikwa a. Gwo bri a sonnen ankò epi mantant lan tou tonbe san bouje. Branch kote ti gason an chita a kòmanse sekwe.Li kenbe twon an pito. Son sezisman an eklate nan gòj li. Cheval nwa a bat pye l twa fwa.

Gen plis rèl ki pete pi ba nan vilaj la, ansanm ak bri chodyè k ap kraze, epi apresa son terib byen pike k ap lage moun yo atè a. Pita, lafimen pran leve nan pyebwa a epi ti gason an wè flanm dife k ap sote sou tèt ajoupa yo. Kò l pran tranble, l ap kriye epi l mòde bouch li di pou l ka eseye sispann. Apre yon ti tan, li toujou ap tranble, men kriye a sispann, epi li mande si petèt se pa t li menm ki t ap kriye a.

Li pa ka wè rivyè a ankò, men li ka wè zannimo yo anba pyebwa a. Yon mouch ateri bò kote zepòl bèt mawon an. Po bèt la tranble epi mouch la vole l ale. Li pa vle gade bèt yo ankò, epi l fèmen je l. Lè l ouvè yo, bèt yo pa la.

Nan maten, rivyè a la toujou, ansanm ak mi ajoupa yo, ak manman l ak matant li. Li frèt anpil, epi men l ap senyen, men bra l ak pye l sispann senyen, malgre se kounye a li reyalize yo t ap senyen. Nan kèk pati nan li menm, gen doulè, men nan pifò pati yo pa gen okenn doulè, pa gen anyen ditou. Li pran l anpil tan pou l desann pyebwa a san itilize dwèt li, epi alafen li oblije vole pou l ka rive atè a.

Lafimen an anndan l, l ap eseye soti deyò, men an menm tan li antoure l deyò a epi l ap eseye antre anndan l, ki fè li oblije konsantre anpil pou l pa kite anyen ni antre ni soti. Lestomak li di epi anmè tankou yon po *matamba.* Li santi l satisfè dèske l pa gen men, paske sa limite opòtinite pou malè rive l. Men pita, li santi gen yon bagay k ap detache sot nan pwent bra l, li reveye pou l jwenn li

gen men, epi li wè yon chen k ap niche men l. Malgre sa, li tèlman gen yon pakèt pati nan li menm ki pèdi, li pa menm fè efò leve. Tè a anba l kouvri ak mak pye bèt yo ki te kanpe ak fas yo nan diferan direksyon an. Li anvi mouri, men li p ap mouri jodi sila a.

Pita, doulè a kòmanse, li travèse kò l soti nan lestomak li monte nan tèt li tankou vag lanmè k ap vwayaje, epi l santi yon swaf terib. Li rale kò l soti bò kote ajoupa a. Li eseye kanpe plizyè fwa, finalman li rive kanpe, epi apresa li vin ka bouje pi vit. Lè lannuit tonbe, li twouve l yon kote ki pa gen lafimen. Pandan l ap dòmi, chak rèl li pete se yon viktwa tou piti sou malè pandye sila a, epi lè jounen an ouvè li jwenn li gen plis fòs.

Li ale nan direksyon mòn yo, epi sou wout li li jwenn dlo. Premye fwa li bwè a, dlo a pa gen bon gou, men dezyèm fwa a li pa mal. Li pa mouri ni jou sa a, ni pwochen jou a.

Li pa vle wè zannimo yo ankò, men lè l fèmen je l bèt yo toujou la. Kanta pou mouri, li pa anvi mouri ankò, epi l pa mouri ni ane sila a, ni ane ki vin apre a.

## 22

Aganman an poze nan mitan dans li an, van an fè l pè. Dèske li pè enmi l yo k ap vini, li pa gen kran pou l bouje sou branch pyebwa a. Li voye yon plòt krache devan l, li prepare pasaj danjere li gen pou l travèse a pou l rive nan touf bwa a ki lòt bò a.

Lè a poze epi l chita sou teren rivyè seche a kote tout lavi fin disparèt. Gen kèk ti basen dlo tou sal ki epapiye sou teren an kote ze krapo ap goumen pou yo grandi epi sove tèt yo. Yo di se solèy la ki te desann tankou yon volè yon nuit epi l vale tè a. Solèy la te vale dlo a ak bèlte plenn lan ki te byen vèt, epi kounye a menm solèy la chita byen lwen nan syèl la l ap suiv. Moun vilaj yo wè zwazo mouri k ap tonbe sot nan syèl la. Van an vini epi l simaye plim nwa sou tout tè a. Pèp la vire do bay sant zwazo yo k ap fin pouri.

Lè *Kaguvi* bay legen devan etranje yo epi yo mete l nan prizon, moun vilaj yo vin gen kè sote. Sila yo yo pi respekte nan vilaj la ale chita deyò mi prizon an ak yon dispozisyon ki di etranje yo: manyen n si w kapab. Etranje yo kontinye pousuiv *Nehanda.*

*Kaguvi* pa gen repo ditou. L ap mache ale tounen nan ti chanm lan, l ap reviv rèv yo. Li kenbe fèm nan batay la.

Pèp la retounen nan vilaj yo, yo jwenn pifò nan yo boule tounen sann atè a. Apre yo fin rebati ajoupa yo, etranje yo vini epi yo touye mwatye nan

fanmi yo pou fòse sila yo k ap gide rebelyon an desann mòn yo. Anndan prizon an, Kaguvi tande vwa sila yo k ap gide vilaj li a ki chita dèyè mi an, pandan misye *Browning* ap tire nan lè a, byen move.

Moun vilaj yo mete *mhunga* nan po ki plen dlo yo epi yo fè byè pou zansèt yo.

"Montre nou chimen pou nou suiv la."

"Pa abandone nou sou wout difisil sa a."

"Nou se pitit ou."

Yo leve vwa yo nan lapriyè, yo rele *Mwari*, bondye yo an, epi yo voye mesaj bay zansèt yo pandan y ap jete byè atè a. *Mwari* se grandèt siprèm lan ki ba yo lapli, li se gran mistè dlo lavi a, kote pèp la ap chache dekouvri pwòp figi l. *Mudzimu* yo an pwoche zansèt yo pou sipliye yo, epi zansèt yo menm pwoche *Mwari* pou vin pote pèp la sekou.

Lorizon an vire gade yo avèk yon min li byen move. Koulè wouj solèy la k ap mouri pran epapiye nan syèl la. Priyè yo p ap rive kote sila yo ki vwayaje deja.

"Nou menm ki anndan tè a, pa bliye nou. Dans aganman an te mennen nou nan diferan chimen, epi l te prete nou lang pou n vwayaje rive jouk nan tan pase ki kache nan memwa nou. Nou pa kapab sonje lang ki te mennen nou kote sous dlo yo ap koule, kote lawouze rankontre lawouze. Tè a abandone sila yo pami nou yo beni ak don: li trayi nou ak yon syèl tou vid."

Sila yo ki vwayaje deja la a nan mitan yo, men pa gen moun pou entèprete mesaj yo ki soti byen byen lwen. Tè a vin tou mouye devan yo ak

byè yo vide bay zansèt yo, men moun yo vin twouble lè yo tande se yon son tou dwòl, son yon pakèt ti bèt azèl ki pran bougonnen nan zòrèy yo. Yo bouche zòrèy yo pou yo pa tande bri sa a ki soti yon kote yo pa menm konnen, pou konfonn yo. Fanm yo jete byè atè a pou kalme zansèt yo ki an kòlè epi k ap vire do ba yo.

"Se pa fòt nou," yo kriye nan men yo ki rete byen koube. "Pitit nou mouri nan batay sa a." Yo plede kòz yo san okenn espwa y ap jwenn sekou.

"Kiyès nan mitan nou ki ka entèprete? Fè l vin devan!" Pa gen moun ki gen kran li mesaj ki atè mouye a. Sila yo ki konn abitye entèprete rale kò yo andeyò wonn lan. Gen yon flèch ki soti yon kote yo pa menm konnen, pou detwi yo. Yo pa konnen kijan pou yo epanye pwazon fatal nan flèch sila a ki make lanmò.

"Ede n jwenn yon jan," yo priye.

Yo file flèch pa yo epi yo prepare pwazon ki fèt ak fwi ki sot nan forè a.

"Ede n konbat sila yo ki vòlè nanm syèl la," yo kriye.

Yo gade syèl la, y ap tann delivrans yo, men gen sèlman yon vid. Yo leve men yo anlè nan direksyon syèl la epi yo santi van an k ap antre soti nan mitan dwèt yo kòmsi se nan betiz l ap pase yo. Van an ap bwote fèy mouri yo ale. Yo danse pou prezante sò yo bay lalin lan ki kanpe byen lwen, epi se nan figi lalin lan yo rive wè imaj lavni yo. Pye yo kouvri ak pousyè tèlman yo danse.

Sila yo pami yo ki gen don, jwe tanbou yo san rete jouk *Nehanda* parèt nan mitan yo ak pwomès lavni yo. Tanbou yo bay eko mesaj *Nehanda* yo, epi tan pase a retounen vin jwenn yo. Gwo zwazo byen laj k ap briye ak yon pakèt koulè desann sot nan syèl la rive kote y ap danse atè a.

Anvan lontan, zwazo yo kouvri ak pousyè k ap leve sot atè a.

Anvan lontan, zwazo yo fonn nan tè a.

# 23

Yon koulèv pase sou wout la. Maten an, po li kite dèyè a te briye ak lawouze.

*Kaguvi* gen abitid antre de bò figi l, epi l fè yon bri ak bouch li ki anvayi chanm lan, son an kòm kenbe l konpay.

Sou yon ti tab an bwa byen ba, gen yon liv ouvè. Papye a fen epi l transparan, kidonk ou ka wè lèt nan lòt paj la. Prèt la koube sou liv la. *Kaguvi* ap suiv mouvman men dwat prèt la. Dwèt yo pase dousman sou paj ouvè a soti anlè liv la rive anba, mouvman sila a repete de fwa. Apresa, byen vit, dwèt yo monte nan bouch li, li touche lang li anvan l retounen dwèt yo nan kwen liv la, epi l vire fèy la. Mouvman sa a pa fèt pou kò l, li akonpaye ak mouvman tèt prèt la k ap bese leve ansanm ak tout pwatrin li. Men, *Kaguvi* pa kapab wè sa prèt la ap met nan bouch li a, malgre l ap suiv ak anpil atansyon depi kèk tan li pa wè misye vale anyen. Je prèt la tou ap bouje yon jan dwòl. Lòt mouvman yo suiv yon rit byen detèmine, pandan je l yo menm ap bouje byen rapid, yon jan gaye.

Li klè prèt la gen yon gran respè pou bagay sa a ki devan l lan. Petèt li se *gano* misye, sa yon nonm kite an eritaj pou premye pitit gason l lè l mouri. Men, bagay la pa sanble li itil anyen pou jan l fèt ak lajè l.

*Kaguvi* panche tèt li pou l ka wè bagay la pi byen. "Èske se papa w ki te ba w bagay sa a?" li mande.

"Wi, sa se travay Papa Nou."

"Sa k ap rive lè fèy sa yo tounen pousyè?" li mande.

Prèt la reponn ak pasyans, ak yon dispozisyon byen poze. "Gen yon pakèt kopi liv sa a, epi nou kapab fè plis kopi toujou. Liv sa a p ap janm mouri."

*Kaguvi* egzamine liv la ansanm ak tout nonm lan byen egzamine. Li pa yon moun ki gen abitid fèmen espri l devan yon mistè. Li pi bon pou l konnen sa k gouvène mond etranje a, ansanm ak sa k fè l pè. *Kaguvi* pa atann sa l ap aprann lan ka chame l.

"*Gano* pa m lan ede m nan batay. Kijan bagay sila a ede w?"

"Liv sa a gide m epi l soutni m toutan. Se bouch Bondye."

Sèlman bouch li? *Kaguvi* gade men misye k ap bouje a. Petèt s al te panse a se pa sa. Genlè se pa prèt la k ap manje a. "Ou gen yon pakèt bondye..."

Prèt la leve tèt li anlè. Kounye a, li ajite. "Se yon sèl Bondye ki genyen," li di.

Bagay sila a fè *Kaguvi* reflechi. Bondye prèt la ka divize fè yon pakèt moso. Men tou, li gen pitye pou yon dye ki prezante tèt li yon fason ba konsa. Li pa konprann pouki yon dye ta chwazi kache dèyè anpe mak sou yon paj.

"Kidonk, dye w la anndan liv ou a, epi an menm tan li anndan yon pakèt liv," *Kaguvi* di. "Dye w la vrèman dwòl. Dye pa m lan abite anlè a. Li se yon rivyè dlo nan syèl la. Dye pa m lan se yon dye ki bay lapli. Se zansèt mwen yo ak *mudzimu* mwen an ki ouvè baryè pou m pwoche dye pa m lan. Mwen fè byè pou m aklame dye m lan, epi m danse. *Mudzimu* m lan toujou avèk mwen, epi m onore l pou pwoteksyon li ban mwen." Petèt li ka konvenk prèt la dye l la vivan tou. Prèt la sekwe tèt li epi l reponn dousman, kòmsi li dakò.

"Sa se Bondye m tou, li nan syèl la. Men, Dye m lan se li ki vrè Bondye a. Se li menm ki trase chimen pou atenn lajwa etènèl." Pandan misye ap di sa, li pwente dwèt li anlè nan direksyon plafon prizon an ki trè ba.

Koze a twouble *Kaguvi.* Li pa t janm konsidere yon lide parèy, lide lajwa etènèl. Èske yon bagay konsa vrèman posib? Si yon nonm fè yon bon rekòt nan jaden l, sa se lajwa. Si yon nonm marye epi l gen pitit, sa se lajwa. Si yon nonm pale ak vwazen li epi yo respekte l, sa tou se lajwa.

"Nan syèl la, kay Bondye, n ap jwenn lajwa. Plis jwa pase tout sa nou te ka jwi sou latè. Lakay Bondye nou p ap travay, n ap chante epi n ap rejwi."

"Nou p ap travay?" *Kaguvi* kesyone, byen sezi. Li pa konprann pouki yon nonm ta pousuiv yon lajwa parèy. Travay se pa soufrans, malgre prèt la ensiste travay vin sou latè akoz dezobeyisans yon sèl nonm. Ki kalite dye sa ye ki pa ka padone menm apre yo vide byè atè pou li? Se pa yon pinisyon pou

yon nonm fè tout sa l kapab pou l gen yon bon rekòt nan jaden l. Yon nonm ki pa travay, se parese l parese.

"Èske nou prale lakay dye w la pou n al fè parese? Pou n al chita dèyè ajoupa nou pou n chofe solèy tankou zandolit?" li mande sa ak yon vwa ki montre li vrèman pa ka kwè sa l ap tande a.

"Nou tout ap wa lakay Bondye. Nou tout ap egal ego nan lajwa n ap gen pou n jwi a." Prèt la sonnen pawòl yo, epi l ouvè bra l yon fason kòmsi pou l efase tout inegalite nan mond lan.

"Nou tout ap wa?" *Kaguvi* repete pawòl la, tèlman li pa ka kwè bagay sila a. Si sa ta konsa, mond lan t ap tèt anba. Li fè yon bri ak bò figi l ki montre enpasyans li. Sa se yon bagay pou yon nonm reflechi sou li nan prezans tout fanmi l.

"Dye w la se yon dyab," prèt la preche l. "Mwen la pou m sove w, pou w ka chape flanm dife etènèl la."

Odas prèt la fè l sezi. Misye pentire yon imaj soufrans ak lanfè, men *Kaguvi* pa ka fin kwè nan bagay sa yo. Prèt la pa sanble yon nonm ki ta bay manti. Pou *Kaguvi*, figi yon nonm ka demontre w kalite moun li ye. Yon nonm ka bay manti ak pawòl li, men kò l ap trayi l. Li difisil pou l kwè prèt la se yon egare. Misye parèt li menm gen yon jantiyès nan souri l, epi vwa l montre li vrèman gen sousi.

"Mwen konnen gen lavi apre lanmò," *Kaguvi* dakò pandan l ap sekwe tèt li. "Men, sa se lavi nan fòm yon espri k ap ede sila yo ki vivan."

Prèt la ensiste pou l di apre lanmò se kò moun menm k ap leve soti anba tè a, y ap resisite.

"Kisa? Y ap gen mak kou yo te sibi nan batay lè yo te mouri a?"

"Wi, se kò yo te genyen an k ap resisite."

***

Nyaj pwofesi ki te rasanble nan syèl la pou kouvri *Kaguvi*, pou ba l lonbray, gaye, epi pa gen anyen ak ase fòs pou pwoteje rèv li yo. Kounye a, misye gade ansyen espri ki t ap mache avè l la tankou yon bagay ki separe ak li menm, nan je l espri a vin yon fado lou sou tèt li, ki ranpli l ak tristès. Se kòmsi kounye a yo abite diferan moman nan tan an, li menm li la nan moman prezan an, espri a menm dejouanjou prale pi lwen nan tan pase a. Yo chak ap pousuiv yon wout diferan sou chimen tan an trase a, epi youn p ap rejwenn lòt. Anvan jodi a, *Kaguvi* se sou do espri l la li te vwayaje. Kounye a, visyon misye ale sèlman yon ti distans tou kout sou bò dwat li ak sou bò goch li, devan l ak dèyè l. Move rèv pran sakaje nanm li.

*Kaguvi* pa oze gade lyon an ki akoupi nan lòt bò chanm lan, pwal nwa ak jòn li yo pike monte ak kòlè jouk yo touche plafon an. Lyon an posizyone l, prèt pou l atake l. *Kaguvi* tande yon son chante ki soti lwen k ap pwoklame non vanyan l, "*Gumboreshumba... Gumboreshumba...*" Men, chante a pa pote okenn pwomès delivrans, se sèlman yon eko yo voye pou pase l nan betiz.

*Kaguvi* joure epi l vire do l lwen mi an. Li kenbe je bèt la tou pre je pa l, epi yo pran kominike mistè bay youn lòt, men mistè yo pa kapab mawonnen youn ak lòt ankò. Tout pwomès yo brize, epi nanm *Kaguvi* rete toutouni devan kreyatè l, pandan espri ki te mèt tèt li a manifeste nan bèt la. Lyon an vini pou l prepare l pou lòt vi li pral kòmanse a, se nan pwoteksyon vant lyon an l ap travèse nan lòt vi a. L ap vwayaje nan vant bèt la pou plizyè jou, apresa l ap libere l pou l al jwenn zansèt li yo k ap priye pou li. Kanta pou lyon an, l ap kontinye viv, l ap kite yon eritaj.

*Kaguvi* pa gen kouraj pou l gade tèt li k ap akoupi. Nan fènwa a, pandan lalin lan ap lanse reyon li yo nan fenèt kare a rive nan lòt kwen chanm lan, misye kapab wè fòm lyon an ak je l byen ouvè k ap tann li. Plizyè fwa misye te envoke espri lyon an, epi l te pote l sekou. Lyon an se yon gran zansèt li, epi se nan fòs pye dwat li tout pouvwa pwofesi *Kaguvi* a soti. Don yo te bay *Kaguvi* a te sèlman kore nan pouvwa youn nan pye lyon an.

Espri a kite l ak regrè, epi kò misye pran tranble pandan l ap ranpe sot nan yon kwen chanm lan ale nan yon lòt. Espri sila a ki nouri tèt li ak san gwonde pandan l ap kite misye. Swe pran koule sou tout fontenn *Kaguvi.* Zòrèy li sonnen ak son san k ap ponpe. Apre tèt li vibre tankou yon klòch, epi apre vant li mòde l kòmsi l ap pran dife, *Kaguvi* vin konprann. Se non vanyan l lan menm k ap detwi l

konplètman. Pèsonn pa ka kite sila yo ki vwayaje deja dèyè, epi pou li rete konplè nan li menm.

Lè *Kaguvi* ouvè je l, li wè yon ti limyè tou ba nan lorizon an. Limyè a kòmanse grandi. Kaguvi kriye. Nyaj yo nwasi.

# 24

Nan gwòt yo, chòvsouri yo pandye epi yo fè pitit yo nan fènwa a, y ap bat pou yo kenbe nouvo bebe yo ki anvi tonbe atè. Yo gen yon avègleman etènèl ki asire espès yo a toujou tankou nouvo bebe nan mond lan. Yo pa wè tout magouy ki genyen sou latè pandan yo ret pandye nan lè a ki plen rèv. Dèske pasaj yo sou tè a byen dous, yo lage kò yo nan yon somèy etènèl ki tou mennen yo fè konesans ak lanmò--pwòp lanmò yo. Se toutan y ap chache diferan mannyè pou yo wè, epi pou yo viv eksperyans pandye nan lè a yon nouvo fason.

Gadyen gwòt yo te pale ak yo pou andyoze yo, "Kite vizyon nou nan yon panye nan antre gwòt la, epi n ap jwenn pwoteksyon." Men, yo pran yo nan blòf. Se pran yo pran vizyon yo. Dèske yo pa ka wè lorizon an, lavni disparèt nan imajinasyon yo. Dèske yo fòse yo abite lwen vizyon yo, chòvsouri yo oblije kreye yon pakèt langaj konplike pou yo idantifye pitit yo pandan yo ret pandye nan plafon gwòt la ki ranpli ak bri, epi pandan y ap tann.

*Nehanda* tande gwo son tanbou yo k ap vibre nan mi gwòt la, epi l wè pye pèp la k ap danse. Li envoke tanbou yo ki byen lwen vin pi pre l. Li chita atè a ak pye l lonje devan l epi kwaze youn sou lòt. Li depoze men l, chak sou yon janm. Li bay antre gwòt la fas.

"San pitit gason w ak pitit fi w yo ap koule tankou yon larivyè sou tè a. Kòman pou n pirifye tè a anvan seremoni nesans nou an?"

Yon pati nan antre a bloke ak zèb. Malgre li fè nwa anndan gwòt la, li wè limyè ki pwojte nan ti ouvèti kwense nan antre a. Limyè a gaye atè a nan yon sèl bò. Li wè syèl la nan ti ouvèti a, ansanm ak pyebwa yo k ap disparèt nan distans lan, jouk yo fè youn ak lorizon an. Nyaj yo gaye nan syèl la.

Koulè pal syèl la mawonnen ak melanj koulè gri/mawon pyebwa yo yon fason ki fè tout parèt yon sèl devan je l. Menm syèl la gaye nan zèb wo yo k ap ale vini nan van an, epi syèl la tou pran flote ak van an. L ap gade syèl la nan antre gwòt la, l ap envoke sila yo ki se pwotektè tè a. Tanbou yo fè silans kounye a, men li kontinye tande vwa fanm yo k ap chante, k ap bat men yo. Vwa yo fè eko tout alantou l. Fanm yo pote pitit yo sou do yo. Tanbou yo ansanm ak pèp la disparèt nan espas la, sanzatann yo fonn nan tè a.

Reyon solèy yo ki te tou blan tounen vapè, epi menm zèb la *Nehanda* te pouse akote pou l te ka antre nan gwòt la disparèt devan l. Vapè a byen pwès epi li ranpli mi gwòt la, men li pa ka wè anyen nan limyè twoub sa a. Limyè a defòme tout bagay. Limyè solèy la anndan l, epi li envoke sila yo ki vwayaje deja pou pwoteje l kont vizyon lanmò sa a. Nan vapè sila a, ki se syèl la tou, li pa ka wè okenn imaj lavni.

Vapè a tounen dlo, li koule desann sou figi l ak kou l, epi fènwa a retounen jwenn li. Anba

kouvèti fènwa a, espri yo gide l antre nan yon plas sakre anndan gwòt la. Li fouye tè mou an ak dwèt li, epi l jwenn yon po ajil ki plen tè wouj. Tè sa a soti nan youn nan twou foumi yo gen abitid konstwi ki pike monte fè yon ti mòn, tankou yon chato sab bò lanmè.

Po a pote imaj lavni.

# 25

*Nehanda* mase kaka bèf sou tout pye l. Li wè pati nan li menm ki vivan an reflete nan lòt bò rivyè a. Nan vi sa a, se pati nan li menm ki mouri a k ap gide l, epi k ap pale. Rivyè a etale nan yon espas kote li menm ki egziste a chita kòtakòt ak menm li menm lan ki dekonekte ak egzistans li. Epi, sa pèmèt li konekte ak lòt fòm egzistans pi siperyè. Dèske li prefere fado egzistans li kòm yon moun ki gen don wè lwen, li pa deside travèse rivyè a pou l ale nan lòt bò a. *Nehanda* wè solèy la reflete nan dlo a.

Li te vwayaje anpil distans nan tan an pou l te ka rive kontre vizyon lavni sila a. Li konnen pa gen chape lanmò pa l, men li wè enpòtans lanmò l pou lavni pèp la.

Nan lavni, potomitan toubiyon an, ki se *Nehanda* tou, gen pou l efondre. Men, evènman sila a ap sèlman siyale yon lòt dimansyon nan tan an ki pral kòmanse. Potomitan toubiyon an ki efondre a, li se an menm tan lanmò *Nehanda,* epi li se an menm tan kòmansman an. Kòmansman yon lòt toubiyon k ap soti nan zantray sila a ki efondre a, epi k ap pi move, pi boulvèsan, pi anraje. Espwa nasyon an, se nan pwofondè nouvo memwa y ap kreye yo l ap soti. Limyè a ki gaye toupatou a ap gen pou l chase tout dout, epi jenn moun yo ap gen pou yo souke kò yo kite laperèz ki te anglouti yo nan fènwa dèyè pou y al pran plas yo nan laglwa

douvanjou a. Van an ap gwonde ak yon gwo kòlè, yon kòlè etènèl, p ap gen anyen k ap ka domine l, epi p ap gen pouvwa k ap ka detwi l. L ap mache travèse teritwa a ak tout kòlè l, epi l ap pase sa k kanpe sou chimen l nan betiz pandan l ap sekwe tèt li. Li ranmase tout fòs li pou l fouye antre anndan tè a, epi pou l gaye tè a nan tout espas la ak yon vitès debòde. L ap prepare pwòp chimen l, epi se avèk tout grandè l l ap fè sa, kòmsi li fèk sot asiste latè menm k ap pran nesans. Bra l ap bouje tankou yon manman k ap rasanble pitit li nan sen l, anndan yon wonn pwoteksyon. Sila yo ki wè l k ap vini, k ap pran fòm, sezi mesaj li a ak yon nouvo konpreyansyon, epi yo pa pè. Se avèk anpil sajès li trase chimen an.

Nan lavni, vale a gen pou l reprann koulè l ak kwasans li yon lòt fwa ankò. Lavi gen pou l boujonnen ankò, epi nouvo fwi zantray li yo se nan vant ansyen fwi l yo y ap soti. La a, nan mitan branch bwa yo k ap sekwe a, nan mitan fèy yo k ap ofri pwoteksyon an, lavi ap boujonnen. Lanmò *Nehanda*, ki se nesans li an menm tan, gen pou l peze lou sou lavi sila yo k ap vini nan lavni. Nan vale a, kote yo pase tout nuit lan ap lapriyè pou lapli tonbe, ou ka tande kòmansman yon nouvo langaj ak yon nouvo pawòl. Dlo a monte rive nan jenou yo, epi yo pa oze bouje. Sa fè plizyè jou dlo ap desann vin kote yo, rivyè a konble ak yon pakèt son, epi li sonnen ak vwa gwo mistè yo, ki pa gen ni kòmansman ni fen. Zwazo byen klere ak bèl koulè yo ap vole soti sou branch bwa byen vèt byen ranpli

yo. Jenn gason yo suiv yo ale nan twon pyebwa yo kote yo jwenn myèl, epi yo pataje l ak zwazo yo. Granmoun yo kanpe bò rivyè a kote y ap dekouvri nouvèl vi. Yo retwouve yo nan lavni sila a yo te fin kwè ki pèdi. Sou bò rivyè a, kote lavi ap boujonnen an, yo antere pati nan yo menm ki mouri a.

Enèji k ap pouse toubiyon an vire monte a soti byen fon nan yon plas anndan vant li, se la li gen yon swaf ak yon grangou k ap bouyi epi ki prèt pou l vale tout obstak li jwenn sou wout li. L ap fè soupi, soupi yo mawonnen ak vwa l k ap lanse yon pakèt kòmand, pasyans li about, epi zwazo yo vòltije kite pyebwa yo, yo pote mak k ap simaye nouvo espwa sou tè a. Li toujou ap kreye, an menm tan l ap pran nesans. Li se yon kreyatè, l ap kreye lejann, l ap bay nouvo langaj pou yo aklame l, ansanm ak nouvo langaj pou yo travèse limit tan an. Toubiyon an anfante yon bann nouvo fason pou lavi boujonnen, epitou li bay lavi nouvo plan pou l pousuiv pandan nouvo jounen k ap ouvè a. Tout bagay ap chache depouye yo pou yo lejè, pou yo lib, epi gid yo se menmwa yo, memwa manman rèv yo ki gen pouvwa kwape lanmò. Se nan vant rèv yo menm lavi ak kwasans ap soti. Granmoun gason yo prete lavi nan men branch pyebwa yo pou yo kapab gen chans pataje mèvèy yo viv yo ak sila yo ki poko fèt. Ak vwa yo byen ge, fanm yo menm pran selebre, y ap aklame pwòp tèt yo pou jan lanmou yo kouvri epi pwoteje, pou jan yo se yon refij. Epi, se konsa je yo tonbe sou nouvo egzistans k ap soti anndan vant rèv ki gaye nan lè a. Yo menm tou y ap

pran nesans, y ap grandi, epi y ap deplwaye zèl yo pou yo vole pi wo, pi wo, jouk yo djayi san rete. Apre nesans sila a yo sot viv la ki te ranpli ak angwas, yo leve soti sou nat chire a epi y ap aprann mache; mak pye yo pote siy yon langaj eksepsyonèl k ap mennen yo byen pwoteje sou wout lavni an. Yo bat men yo epi yo kreye nouvo chante pou ede eklèsi chimen k ap mennen yo antre nan nouvèl vi yo pral viv la. Lè yo pa chante, bouch yo ret ouvè, y ap tann. Lè a k ap sot nan bouch yo a ap tann pou li transfòme, pou l abiye ak vag kè kontan liberasyon yo an pote. Fanm yo wè imaj tèt yo reflete nan dlo rivyè ki chita san bouje nan syèl la. Ak pawòl k ap motive yo travèse kalfou kote yon tan kwaze yon lòt, yo wè epi yo rekonèt bonnanj yo nan lavni. Fanm yo akeyi mesaj eritaj sila a, epi yo p ap bliye: tan verite tou blaze a pran fen.

Nouvo bebe yo antre nan mond lan chaje ak don. Yo mache epi yo pale. Je yo reflete memwa sa yo wè nan lavni, men pèsonn pa etone: se twouve yo retwouve vizyon yo. Nouvo bebe yo antre nan mond lan ak espri yo libere epi yo pa konn kote pou yo met kò yo; y ap chache diferan fason pou yo kwape advèsè yo. Yo pale ak yon vwa k ap reklame eritaj yo. Men, sila yo k ap koute ranpli zòrèy yo ak ti bèt. Syèl la trayi yo epi li lanse yon lapli frenn nan mitan yo; yo ranmase yo pou yo kouvri plenn yo.

*Nehanda* wè lavni byen klè devan je l, epi li satisfè. Men, pou kounye a, y ap kontinye touye pèp li a jouk yo jwenn prèv li mouri.

Solèy la kontinye klere nan rivyè a.

Yo jwenn li chita nan yon espas byen ouvè, l ap tann.

# 26

Anba bra *Nehanda* ranpli ak fil zarenyen epi li leve je l gade anlè, byen etone. Yon eko ki soti nan syèl la sonnen rive kote l ye a.

Kò l tounen dlo. Yon ti rivyè likid tou jòn pran koule ale nan direksyon pòt prizon an, li oblije vire fè yon koub adwat lè l kwaze yon pè soulye nwa byen klere sou wout li.

Fil zarenyen yo fè l pa ka wè. Deyò a, chante kòk la pran fè wonn kòmsi l ap rasanble tout latè nan yon sèl dans. Menm eko kòk la pote mesaj soti nan tan pase a, epi *Nehanda* pa pè.

Se do li te deside bay misye. Li kouvri je l ak pla men l, l ap tranble, li ranpli ak rankin. Misye *Browning* chita sou yon ti ban an bwa yo te pote met nan chanm lan pou l te ka konfòtab. *Nehanda* pa vle prezans misye nan chanm lan, epi l kouvri figi l ak bra l. Je l lou ak dòmi.

"Kidonk ou refize konvèti?" li mande.

Gen yon gèp ki konstwi kay li akote fil zarenyen an, zouti l byen file sou do l. Son gèp la ap antre soti nan zorèy li, l ap chante viktwa l ap genyen nan lavni. Pa yon mo. Mwen p ap di yon mo. Li p ap pete bay dye yon lòt pèp santi. Li mòde lang li epi l ranpli bouch li ak san. Li apiye do l toutouni sou mi prizon an ki tou frèt, san lavi.

Gen yon lonbray nwa k ap grandi sou mi an. Se li menm.

Yon fènwa pral geri l. Talè. Gen dlo k ap rasanble tout alantou l. Men, l ap tounen dlo nan prison an. L ap neye, li prèske pa ka wè.

Fènwa. Wi, kite l vini.

Gen yon zarenyen ki travèse ale vini nan limyè k ap antre nan fenèt la. Misye *Browning* bouje pye l, li joure, li apiye sou mi an. *Nehanda* pran ri dye misye a. Ri l la ranpli l ak sekrè egzistans li. Solèy la voye fil zarenyen yo nan je l. Li fè yon soupi epi l pliye jenou l sou kò l.

Misye *Browning* kontinye pale.

Kò *Nehanda* ap balanse ale vini, kòmsi li ta dòmi. Li vle leve danse, men zepòl li ranpli ak dòmi. Li tande son tanbou yo, epi kounye a l ap danse istwa pèp li a. Li danse kont misye *Browning* ak dye l la, kont etranje sa yo ki pran tè a. Li danse epi dans lan pentire figi pèp li a, trayizon tan an, kwasans lasajès, laglwa rezistans yo an, epi yon lonbray k ap pwomennen sou mi an. Li danse an amoni ak sila yo ki vwayaje deja k ap pwoteje tè a kont pye etranje yo. Pikan ap pike l anba pye l, epi l pran chante.

Apresa, li pete yon sèl rèl ki fè misye *Browning* vòltije al lòt bò chanm lan. Misye konvenk tèt li fanm sila a fòl. Li kanpe lwen manmzèl, men pa vrèman gen yon distans ki separe yo. Si misye *Browning* ta lonje men l, li t ap ka touche manmzèl. Men, se gade misye vin gade l, pou l pase l nan betiz, se pa pou touche l. Ti fanm tou fèb sa a a fè l pèdi anpil tan ap chache l. Yon

bann sipèstisyon. Lwa k ap danse nan tèt chwal yo. Espri. Zansèt. L ap montre l kiyès ki mèt tèt li.

Koulè tou jòn lan vin wouj, epi l pran gaye sou tout tè a. *Nehanda* vwayaje ale kite rivyè nan syèl la dèyè, l ale lwen, byen lwen nan distans lan, nan direksyon lavni l. Li imajine yon rèv, li antre anndan vant rèv la, li fonn tèt li, li envoke pwomès delivrans li. L ap suiv yon chimen plen ak koub, l ap fè wonn latè.

Li pran balanse men l pasi pala nan lè a. Li poukont li, epi gen yon son vid ki soti nan mouvman men l yo. Pa menm gen yon po ajil sou men. L ap chache po a ki ranpli ak memwa egzistans li toupatou atè a ak men l. Gen yon pati nan li menm ki antere anba tè a, men li pa ka jwenn li. Li poukont li, epi l kouche san bouje atè a. Nan silans lan li tande van an k ap bouje. Van an bwote yon rivyè fèy k ap pouri epi li gonfle ak yon sant fò, sant kaka bèf. Van an pran travèse espas la pandan l ap bouje an wonn.

"Yo pann *Kaguvi*." Misye *Browning* di.

Figi *Nehanda* fann tankou labou arebò yon rivyè tou sèch.

# 27

Yon gwo nyaj dife plonje nan mitan lanmò. Syèl la ranpli ak flanm dife k ap file monte. Yon lafimen tou nwa byen pwès kouvri syèl la, anyen pa ka penetre l. Flanm dife tou jòn epi ble ponpe vole nan syèl la ak yon kòlè anraje, yo sal tout figi syèl la. Van an bwote lafimen an vòltije nan direksyon pèp la. Kò yo k ap boule a gaye yon sant fò nan lè a, tankou sant zèb sèch. Ekla dife a ap grandi pi laj, pi laj, pandan flanm yo ap fè wonn sou wout lorizon an. Flanm dife a disparèt nan yon nyaj lafimen, epi apresa yo retounen ak yon nouvo kòlè ki pi anraje. Lonbray yo disparèt sou tè a.

"Pèp mwen an p ap rete nan lesklavaj. Jounen an fini twò bonè." Vwal reveye pati nan vivan yo ki mouri. Vivan yo tou yo pote mak divinite paskę yo se desandan sila yo ki vwayaje deja. Vivan yo se sila yo k ap koute. Mò yo se sila yo ki fò nan chwazi pawòl pou yo kominike. Se sèlman mò yo ki ka fè vivan yo pale. *Nehanda* wè yon kalbas ki anviwonnen ak kokiyaj nwa epi ki kouvri ak yon bann sann gri tou mouri. Kalbas la vid epi l chita abandone nan mitan yon espas ouvè nan forè a kote k te gen yon seremoni yo entèwonp. Kònèy nwa yo ki sou branch bwa yo ap suiv ak atansyon.

Limyè jounen an finalman pèse ouvèti nan mi an, li antre timidman kòmsi li konnen tout sekrè *Nehanda* yo. Solèy la voye yon lonbray tou fèb, epi

*Nehanda* pran gade l k ap monte mi an. Se nan yon distans anba tè manmzèl kanpe l ap gade lonbray la. Lonbray la grandi epi l pwomennen travèse reyon limyè a. Li p ap pran lontan pou tè a vale lonbray la.

Li akeyi sila yo nan fanmi l ki vwayaje deja, ansanm ak mond zansèt li yo. Koulè blan ki viwonnen je l la deja vin tou wouj, wouj sila a se lanmò menm. Distans ki separe lavi ak lanmò a disparèt. Yon vag noze ap bouje fè wonn anndan l, l ap chache.

Van an kouvri tè a ak selebrasyon lajwa.

# Koleksyon Jaliyaa

Edisyon 2 Kreyòl Yo

https://2kreyolyo.com

Manzè Yvonne Vera te fèt Zimbabwe, yon ti peyi sou kontinan Lafrik la ki peple ak moun ki pa twò diferan ak nou menm ann Ayiti. Li se yon gwo sanba Afriken ki bay vwa fanm yon plas santral nan istwa l yo. Nan bèl woman sa a nou tradui a, manzè Yvonne prezante nou *Nehanda*, yon fanm espri yo chwazi kòm fanm saj pou ede pèp Zimbabwe a akouche libète l, pou yo dechouke blan yo ki soti pou vòlè tè yo, vòlè nanm yo, vòlè lavni yo. Manzè Yvonne pran men nou pou l mennen n eksplore kijan fanm sa a imajine liberasyon sila a l ap ede pèp la akouche a.

ISBN: 978-99970-67-34-0

Depo Legal
Bibliyotèk Nasyonal Ayiti
18-03-116

Kouvèti: Foto Yvonne Vera
Atis la: Frantz Augustave